nipa ibawì ati işafojudi si i; mo sì ti fi i sinu aisimi, mo sì ti mu u binu nipa rirẹrin¦rẹ̀ ati gigàn rẹ̀. Nipa şişe ofofo mo ti jẹ ki ẹnikeji mi jà.

Mo ti jẹri eké nile ẹjọ́.

(O to k'a şe atunşe ibajẹ́ orukọ rere ti ẹnikeji wa niwọn bi a ti lè şe to, nipa sisọ̀rọ rẹ̀ ni rere lẹhin ati nipa wiwi kákiri pe a ti purọ̀ mọ̀ ọ, bi a ba fẹ́ gbà idarijì ẹ̀şẹ lọdọ Ọlọrun).

## OFIN ẸKẸWA

Iwọ kò gbọdọ şojukokoro si ohun ẹnikeji rẹ.

Mo ti şojukokoro si nkan ẹnikeji mi, laibikita bi mo ba lè ri i l'ọ̀na ododo tabi aişododo. Mo sì ti ni ifẹ́ lati jí nkan ẹnikeji mi tabi lati şe e l'òfo l'ọ̀nakọ̀na bi mo ba lè şe bệ; mo sì ti fẹ́ òfo tabi tulasin si ẹnikeji mi.

## AWỌN OFIN EKLESIA

Mo ti jafara lati pa ijọ́ ọdún mimọ́ ti Eklesia mọ́. Mo ti şişẹ́ n'ijọ́ nâ lainidi ati laibère aşẹ lọdọ saserdoti. Emi kò ti pa ọjọ́, ti Eklesia da wa lẹkun lati jẹran, mọ́; tabi mo ti jẹran l'ijọ́ Friday mônọ̀ ati tifẹ́tifẹ́.

Emi kò ti pa ọjọ́ àwẹ mọ́, mo ti jẹun l'ajẹyó jù ârin kan lọ, tabi mo ti gbà ẹnikeji mi niyanjú lati şe bè pẹlu.

Mo ti jafara lati jẹwọ́ ẹ̀şẹ mi n'igbà kan l'ọdún; tabi mo ti jafara lati gbà komunioni mimọ́ nigba Paska.

Mo ti gbeyawo laigbà Sakramenti Matrimoni n'ile Ọlọrun.

Mo sì ti gbeyawo pẹlu idína kan ti mo mọ̀ ọ dajudaju laisọ ọ fun saserdoti nigbànâ. (Ewo ni idína eyi?)

## AWỌN OLORI Ẹ̀ŞẸ

Iberaga. — Mo ti şe igberaga, mo sì ti şogo ninu ara mi, tabi mo ti gàn ẹnikeji mi. — Mo ti jẹbi ogo asan nipa şişe işẹ́ mi lati gbà iyìn lọdọ enia. — Mo sì ti şe inudidùn si iyìn

ati ogo ti ẹnikeji mi fifun mi ; tabi inu mi bajẹ nigbati a kò fun mi ni irú iyìn ati ogo bayi.

Awọn tabi Ọkanjuà. — Mo ti jẹbi ọkanjuà nipa fifẹ ohun t'aiyé yi l'afẹ́jù ; inu mi sì bajẹ pupọ̀ jù nigbati òfo kan de si mi.

(Bi o ṣe ti ẹ̀ṣẹ afẹ́ ara ati ibinu ni, wò ofin ẹkẹfa ati ẹkarun):

Ajẹkì. — Mo ti jẹbi ajẹkì nipa jijẹun l'ajẹjù ati nipa mimuti l'amujù tobệ ti o pa mi lara.

Mo ti fi ọti pa ẹnikeji mi, mo sì ti fọ̀n'nu ni ṣiṣe bệ.

Ilara. — Mo ti ṣe ilara si nkan ẹnikeji mi, tabi inu mi bajẹ nitori nkan rere ti ẹnikeji mi, tabi mo yọ̀ ayọ̀ nitori òfo t'o de si i. Mo sì ti jẹbi ijowú nitoriti a ka ẹnikeji mi si, ti a sì fẹ́ ẹ jù mi lọ. Inu mi sì dùn nigbati a da ẹnikeji mi lara tabi nigbati a bà a ninujẹ́.

Ọlẹ́. — Mo ti jafara lati ṣe iṣẹ́ isìn mi bi kristiani ; tabi mo ti fi ọlẹ́ ati ainitara ṣe wọn. Mo ti wá irọrun l'awájù nipa hihùwa bi jadùn-jadùn.

Mo ti lò igbà mi n'ilòkulò lainiṣẹ́.

Mo ti ṣe inudidùn si ìro lati sọ tabi lati ṣe nkan ti iba jẹ ẹ̀ṣẹ fun mi bi mo ba sọ ọ, ti mo ba sì ṣe e.

Mo ti ni ifẹ́ lati dẹ̀ṣẹ.

Lehinnà sùnmọ́ ibi ijẹwọ́ ẹ̀ṣẹ pẹlu irú irẹlẹ, idakẹjẹ, ati ifojusilẹ nâ ti iwọ iba ni ibaṣepe Jesu-Kristi pâpâ wà l'ipò saserdoti, k'o sì fi imọ̀lọkàn itijù, ibanujẹ ati isûru duro niwaju rẹ̀, gẹgẹbi adaràn nla t'o farahàn niwaju onidajọ́ rẹ̀. A ha lè rẹ ara wa silẹ to nigbati a ti jère ọrun-apâdi, ti a sì wá lati ri idariji ẹ̀ṣẹ wa gbà bi ? Nigbati a de ọdọ saserdoti, a kunlẹ, a sì ṣe àmi agbelêbu, a sì wí fun u pe : Bukún fun mi, Baba, nitori mo ti dẹ̀ṣẹ pupọ̀.

Lehinnâ a kà : « Mo jẹwọ́ fun Ọlọrun Olodumare », titi de ijẹbi mi ni ; a sì wipe : Mo ti jẹwọ́ ẹ̀ṣẹ mi o to ọsẹ kan, tabi oṣu kan, tabi ọdún kan, mo ti gbà idariji ẹ̀ṣẹ mi, mo ti ṣe tabi emi kò ti ṣe iṣẹ́ ètutu ti a fun mi lati ṣe.

Baba mi, mo fi ẹsọ̀n sọ̀n ara mi pe mo ti....

Nigbati a tí jẹwọ́ gbogbo ẹ̀ṣẹ ti a lè ranti tán a pari-nipa wiwipe : Awọn ẹ̀ṣẹ wọnyi ati gbogbo awọn tì emi kò lè ranti nisisiyi ni mo kânu fun tọkàntọkàn. Mo pinnu girigiri lati pìwada fun igbà ti mbọ̀ wá, mo sì fi irẹlẹ bère idarijì ẹ̀ṣẹ lọdọ Ọlọrun, iṣẹ́ ètutu ati ifijì lọdọ rẹ, iwọ, Baba mi, bi iwọ ba ri pe mo yẹ fun u.

Ijẹbi mi ni, ijẹbi mi ni.... etc.

Lehinnâ fetisi ibáwí ati imọ̀ran ti saserdoti, k'o sì fi irẹlẹ gbà iṣẹ́ ètutu ti o fun ọ lati ṣe, k'o sì tún kânu ẹ̀ṣẹ rẹ tọkàntọkàn l'akoko ti saserdoti fun ọ ni idarìjì

Lẹhin ijẹwọ́ ẹ̀ṣẹ rẹ tún fiyesi imọran ti saserdoti, pinnu lati tẹle wọn ati lati pa ìwa rẹ da. Lẹhinnâ ṣ'ètutu t'a ti fun ọ lati ṣe.

## IṢE NIṢAJU KOMUNIONI

Iṣe Igbàgbọ́ ati Ireti.

Jesu Olugbala, tọkàntọkàn l'emi gbàgbọ́ pe Iwọ wà ninu Hostia mimọ́ yi, ati pe ni gbigbà a, emi yio gbà ara, ẹjẹ, ẹmí ati ìwà rẹ bi Ọlọrun, nitori Iwọ ti ṣe otitọ pâpâ l'o ti wí bẹ̀.

Iṣe Ibọ ati Irẹlẹ.

Jesu, Oluwa ati Ọlọrun mi, mo fi irẹlẹ foribalẹ niwaju Rẹ ninu Hostia, mo sì jẹwọ́ tinutinu pe emi kò yẹ ti Iwọ ba wọ̀ inu mi; ṣugbọn sọ kiki ọ̀rọ kán, ao sì mu ọkàn mi larada.

Iṣe Ifẹ́ni ati Ifẹ́.

Jesu, ayọ̀ ati alafia mi, mo fi gbogbo aiya mi ati gbogbo ọkàn mi, ati gbogbo agbara mi fẹ́ Ọ jù ohun gbogbo lọ : ọkàn mi nmibẹlẹ si Ọ, fi ânu Rẹ nla wà gbe ínu mi, ki ngbe inu Rẹ titi.

## IṢE LẸHIN KOMUNIONI

Iṣẹ Ibọ.

Jesu, Ọdọ-agutan Ọlọrun, t'a ti ru lẹbọ fun igbàlá araiyé,

mo tẹriba niwaju Rẹ, ni didapọmọ ibọ t'awọn Angẹli pẹlu enia mimọ nti fun Ọ l'ọrun rere.

Iṣe Idupẹ.

Ewo emi o ha fun Ọ, Jesu, nitori ẹbun nla t'O ti ṣe fun mi, ni fifi ara Rẹ fun mi? Mo bẹ Ọ, gbà ara mi, ọkàn mi ati gbogbo ẹni mi ti mo ya s'ọtọ fun ogo rẹ nisisiyi: k'O si fi mi ṣe gẹgẹ bi ifẹ rẹ.

Iṣe Ibere.

Jesu, Olugbala mi rere, mo fẹ jẹ ti Rẹ lai; má jẹ k'èṣu bori mi, tabi ki nsọ iṣura iyebiye ti mo ni nù. Gbà mi lá kuro ninu ẹ̀ṣẹ ati ninu idanwo gbogbo; mu mi l'agbara lati fẹ ati lati sin I titi de amidẹkun mi. Amin.

## ỌNA ATIGBỌ MISA B'O TI YẸ

L'orukọ Baba, ati Ọmọ, ati Ẹmi-Mimọ. Amin.

(A kunlẹa si wipe :)

Ọlọrun, Ẹni mẹtalọkán mimọ, l'orukọ rẹ, ati lati fun Ọ ni ọlá ati ijọsin t'o yẹ fun Ọ l'emi gbọ Misa loni. Iwọ, Olugbalà mi, jẹ k'emi dà èro mi pọ mọ ti saserdoti, iranṣẹ rẹ, lati ru hostia iyebiye t'igbalà mi l'ẹbọ. k'o si fun mi l'imọ l'ọkàn nâ ti o tọ k'emi ni lori oke Kalfari, bi mo ba ti wà nibẹ nigbati Iwọ ti fi ara rẹ tikalare rubọ nipa tita ẹ̀jẹ rẹ silẹ

Confiteor

(Nigbati saserdoti kà adura « Confiteor » wipe :)

Niwaju rẹ, Iwọ Ọlọrun mi, l'emi jẹwọ gbogbo awọn ẹ̀ṣẹ mi t'emi jẹbi; mo si jẹwọ wọn niwaju Maria t'o jẹ mimọ julọ ninu gbogbo awọn wundia, niwaju gbogbo awọn enia mimọ ati gbogbo awọn onigbàgbọ pe mo ti dẹṣẹ nipa irònu, nipa ọ̀rọ, nipa iṣẹ ati nipa aiṣe iṣẹ mi; ijẹbi mi ni, ijẹbi mi ni, ijẹbi nlànlà mi ni; nitorinâ ni mo bẹ Maria alabukún ati gbogbo awọn enia mimọ lati ṣipẹ fun mi lọdọ Ọlọrun.

Oluwa, fi ojurere gbọ adura mi, k'o si fun mi ni idariji, ifiji ati imukuro gbogbo awọn ẹṣẹ mi.

### Introit

(Nigbati saserdoti kà adura ti a npé ni « Introit » wipe :)

Iwọ, Ọlọrun mi, mo foribalẹ fun ọlá nla rẹ; awọn angẹli nwáriri niwaju rẹ; gbogbo awọn ẹdá kò to nkan niwaju rẹ. Ọlọrun mi, bi Iwọ ti tobi to! bi Iwọ si ti kún fun iyanu to ninu ohunkohun ti Iwọ ṣe!

### Kyrie eleison

Ẹlẹda mimọ ti ọkàn wa, ṣânu fun iṣẹ ọwọ rẹ; Baba alânu, ṣânu fun awọn ọmọ rẹ.

Iwọ Olugbalà wa, ti a ru l'ẹbọ nitori wa, fi ère ikú ati ẹjẹ rẹ iyebiye fun wa. Jesu olinurere, ki ânu oṣi wa ṣe Ọ, k'o si dari ẹṣẹ wa ji wa.

### Gloria in excelsis Deo

Ogó ni fun Ọlọrun l'oke ọrun, ati l'aiyé yi alafia fun enia t'o n'ifẹ inu rere. Awa nyin Ọ, awa nfi ibukún fun Ọ, awa nforibalẹ fun Ọ, awa nyin Ọ logo, awa ndupẹ fun Ọ nitori ogo nla rẹ, Oluwa Ọlọrun, ọba ọrun, Ọlọrun Baba olodumare, Oluwa, ọmọ bibi nikanṣoṣo, Jesu-Kristi, Oluwa Ọlọrun, Ọdọ agutan Ọlọrun. Ọmọ ti Baba. Iwọ enit'o kó ẹṣẹ aiyé lọ, sânu fun wa. Iwọ t'o kó ẹṣẹ aiyé lọ, gbà adura wa. Iwọ t'o joko l'ọwọ ọtún Baba, ṣânu fun wa. Nitori Iwọ nikan ni mimọ, Iwọ nikan li Oluwa, Iwọ nikan, Jesu-Kristi, pẹlu Ẹmi Mimọ l'o ga julọ ninu ogo Ọlọrun Baba. Amin.

Dominus vobiscum — Ki Oluwa wà pẹlu nyin.

Et cum spiritu tuo — Ki o si wà pẹlu ẹmi rẹ.

Ọlọrun mi, wà pẹlu wa nigbagbogbo, lai ma si ṣe jẹ ki ôre-ọfẹ rẹ kuro lọdọ wa.

### Adura ti a npè ni Collect

Oluwa, nipa ẹbẹ Maria mimọ, ati gbogbo awọn enia

mimọ́ ti a bọllá fun nipataki loni, fun wa ni gbogbo ôre-ọfẹ ti saserdoti, iranṣẹ rẹ mbère lọdọ rẹ fun on pâpâ ati fun wa. Mo dà adura mi pọ̀mọ̀ tirẹ̀, mo si gbadura kannâ si Ọ fun awọn ẹniti o tọ́ k'emi gbadua fun; fun ara mi ati fun awọn enia nâ l'emi mbère lọdọ rẹ, Oluwa, gbogbo iranlọwọ́ ti Iwọ mọ̀ pe a ṣe alaini lati dé ibi ìye ainipẹkun, nipasẹ Jesu-Kristi, Oluwa wa. Amin.

## Epistoli

Ọlọrun mi, Iwọ l'o pè mi si imọ̀ ofin rẹ mimọ́ nipa fifẹ́ mi jù ọpọlọpọ orilẹ-ede t'o wà l'âye laimọ̀ ọ̀rọ ijinlẹ rẹ lọ. Tọkàntọkàn l'emi gbà ofin mimọ́ nâ, tọ̀wọtọ̀wọ l'emi sì fi gbọ́ awọn otitọ́ ti Iwọ fihàn wa lat'ẹnu awon Wôli rẹ; mo fi irẹlẹ bolláfun wọn bi ọ̀rọ rẹ mimọ́; tọkàntọkàn l'emi si yọ̀ lati ri pe ohun gbogbo ti awọn Wôli ti sọ tẹlẹ ti ṣẹ́.

Bi emi ba lè ni ọkàn kannâ fun Ọ bi ti awọn enia mimọ́ ti Majẹmu lailai, ti emi ba sì lè farahàn niwaju rẹ pẹlu itara gbigbona bi awon Baba nla, bi emi ba lè mọ̀ Ọ, ti emi ba sì lè bọllâfun Ọ bi awọn Wôli, bi emi ba lè fẹran rẹ, ti emi ba sì lè fi ara mi fun Ọ patâpâta bi awọn Apostoli, a! Ọlọrun mi, bi inu mi iba ti dùn to!

## Ihìn rere t'a npè ni Efangẹli

(Nigba'i Saserdoti ká ihin rere dide, k'o sì wipe :)

Ọlọrun mi, kì iṣe awọn Wôli rẹ ni yio kọ́ mi l'iṣẹ́ mi mọ́, Ọmọ bibi rẹ nikanṣoṣo ati ọ̀rọ rẹ l'emi yio gbọ́. Mo gbà ẹkọ́ mimọ́ ti On kọ́ mi gbọ́, mo sì dide lati wí loju ọrun on aiyé pe emi fẹ́ tọ̀ ọ̀na ti On là fun mi. Ọdọ tani emi o lọ bikoṣe lọdọ ẹnit'o ni ọ̀rọ ìye ainipẹkun? O kọ́ mi pe o tọ́ k'a rù agbelèbu rẹ̀, k'a sì tọ̀ ọ̀na toro; pe alabukúnfun ni awọn talaka; pe ipín awọn ẹnit'o njìya sanjù ti awọn ọlọrọ̀ ati awọn ọmọ t'aiyé yi t'o wà ninu afẹ́ lọ; pe o tọ́ k'a fẹ́ awọn ẹnit'o nkorira wa; pe awọn àgberc, awọn abọriṣa, awọn panṣaga, awọn olè, awọn olojukokoro, awọn omutipara,

awọn elekè, awọn apania, ati awọn onidulumọ̀ ki yio jogún ijọba Ọlọrun; peère kò si fun enia lati ni gbogbo aiyé bi o ba sọ ẹmi ara rẹ̀ nù; pe awọn alailânu si awọn olọsi l'a o da lẹbi iná ainipẹkun; pe Baba wa ti mbẹ̀ l'ọrun nran wa lọwọ̀ ninu aini wa, ati pe ẹnikẹni l'o ti igbẹkẹle bère yio ri gbà. Tọkàntọkàn l'emi tẹriba fun awọn ẹkọ̀ wọnnyi; fun mi l'ôreọfẹ lati hùwa gẹgẹbi ihin-rere.

Credo in unum Deum

Ijẹwọ̀ igbàgbọ̀ ti a ṣe n'ilu Nisea

Mo gbà Ọlọrun kán, Baba Olodumare gbọ̀, Ẹlẹdá ọrun on aiyé, ati ohun gbogbo ti a nri ati eyi ti a kò ri. Mo gbà Oluwa kan gbọ̀ Jesu Kristi, Ọmọ bibi nikanṣoṣo Ọlọrun, ẹniti a bí lati ọdọ Baba ṣaju aiyé gbogbo, Ọlọrun lat'inu Ọlọrun, imọlẹ lat'inu imọlẹ, Ọlọrun tôtọ lat'inu Ọlọrun tôtọ; ẹniti a bí, ti a kò dà, ẹnit'o ni iwa kannâ pẹlu Baba, lat'ọwọ̀ ẹniti a ti dá ohun gbogbo. Ẹnit'o ti ọrun sọkalẹ wá ilẹ nitori awa enia ati nitori igbalà wa; ẹnit'o sì gbà ẹran ara nipa Ẹmi-Mimọ̀ ninu Maria Wundia, o sì di enia; a si kàn A mọ̀ agbelèbu pẹlu nitori wa; O jiya l'ọwọ̀ Pontiu Pilatu, a sì sin I. L'ijọ̀ kẹta O tún jinde gẹgẹbi ọ̀rọ Ọlọrun; O sì rè oke ọrun, O sì joko l'ọwọ̀ ọtún Baba. Yio sì tún pada wá ti On ti ogo lati ba âye on okú wijọ̀; ijọba ẹniti ki yio ni ipẹkun.

Mo si gbà Ẹmi-Mimọ̀ gbọ̀, Oluwa ati Olufuni ni ìye; ẹnit'o ti inu Baba ati Ọmọ wá, pelu Baba ati Ọmọ ẹnit'a jumọ nforibalẹ fun, t'a sì nyìn logo; ẹnit'o t'ẹnu awọn Wôli sọ̀rọ. Mo sì gbà Eklesia kán, mimọ̀, katolika ati apostolika gbọ̀. Mo jẹwọ̀ ibatisi kán fun imukuro ẹ̀ṣẹ, emi sì nreti ajinde okú, ati ìye aiyé ti mbọ̀ wá. Amin.

Ifitọrẹ Hostia ati Kalisi

Baba mimọ̀ julọ, Ọlọrum Olodumare, bi o ti wù k'emi má yẹ lati farahàn niwaju rẹ, sibẹsibẹ mo fi Hostia yi tọrẹ

fun Ọ lat'ọwọ́ saserdoti, pelu èro ti Olugbala mi Jẹsu Kristi ni nigbati o da ẹbọ yi silẹ, ti o sì ni nigbati o fi ara rẹ̀ rubọ nibi nitori wa.

Mo ru u lẹbọ si Ọ lati jẹwọ́ agbara rẹ lọri mi ati gbogbo awọn ẹda. Mo sì ru u lẹbọ si Ọ lati ṣe ètutu fun ẹ̀ṣẹ mi, ati lati dupẹ l'ọwọ́ rẹ nitori gbogbo ôre ti Iwọ kún mi fun. Nikẹhin mo ru ẹbọ mimọ́ yi si Ọ, Ọlọrun, lati ri ôre-ọfẹ iyebiye t'igbalà gba lọdọ inurere rẹ fun ara mi, fun awọn ôbi, olôre, ọrẹ ati ọ̀tá mi.

Ṣugbọn ni riru Hostia mimọ́ yi lẹbọ si Ọ, mo bẹ Ọ Ọlọrun, k'o fi ojurere wò gbogbo Eklesia Katolica, Papa mimọ́, Biṣopu wa, gbogbo awọn olutọju ọkàn wa, awọn olori wa nipat'ẹmi ati t'ara, àti gbogbo awọn enia t'o gbà ọ gbọ́. Oluwa ranti awọn olododo t'o ṣe alaisi; ninu ijiyà wọn tù wọn ninu, k'o sì mu wọn lọ sibi imọlẹ ati alafia. Ọlọrun mi, má ṣe gbagbé awọn ọ̀tá rẹ ati t'emi; k'o sì sânu fun gbogbo awọn keferi, fun awọn t'o nṣina ninu igbagbọ́ ki nwọn wà gbọ́ ti Papa mimọ́, ati fun gbogbo awọn ẹlẹṣẹ; kún awọn ẹnit'o nṣe inunibini si mi fun ibukún, k'o sì dari ẹ̀ṣẹ mi jì mi gẹgẹbi mo ti ndari gbogbo ibi ti nwọn nṣe si mi tabi ti nwọn iba n'ifẹ́ lati ṣe si mi jì wọn. Amin.

## Preface

(Nigbati saserdoti wipe : Per omnia sæcula sæculorum. Nigbànâ kà adura yi : )

Sawò akòko mimọ́ ti Ọba angẹli ati awọn ẹnia fẹ́ farahàn. Oluwa, kún mi fun Ẹmi rẹ; ki ọkàn mi ti mo yà kuro l'ohun t'aiyé yi rònu si Ọ nikanṣoṣo. Ki ha ṣe iṣẹ́ isìn mi lati fi ibukún fun Ọ ati lati yìn Ọ logo nigbagbogbo ati nibigbogbo, Ọlọrun ọrun on aiyé, Baba olodumarẹ ati aiyéraiyé? Bẹni, o yẹ jọjọ, o sì tọ́ k'awa dapọ̀mọ́ Jesu Kristi lati foribalẹ fun Ọ titilọ. Nipa Rẹ̀ ni gbogbo awọn enia mimọ́ fi ijọsìn wọn fun Ọllá nla rẹ; nipa Rẹ̀ ni gbogbo awọn angẹli ọrun, t'ọ kún fun ibẹ̀ru, bá ara wọn ṣokán lati

yìn Ọ logo. Oluwa jẹ k'a dà iyìn wa pọ̀mọ́ ti awọn ẹmi mimọ́ wọnnyi, k'a sì fi tayọ̀tayọ̀ ati iyanu wí pẹlu wọn pe :

Sanctus

Mimọ́, mimọ́, mimọ́ l'Iwọ, Oluwa, Ọlọrun awọn ọmọ ogun. Ọrun on aiyé kún fun ogo rẹ ; ogo ni fun Ọ l'oke ọrun. Ibukún ni fun Iwọ ẹnit'o mbọ̀ wá l'orukọ Oluwa. Ogo ni fun Ọ l'oke ọrun.

Canon

(Igbà iyà si mimọ́ tabi igbà t'o ṣaju iyipada).

Baba alânu julọ, a bẹ̀ Ọ l'orukọ Jesu Kristi, ọmọ rẹ ati Oluwa wa lati tẹwọ́gbà ati lati bukúnfun ọrẹ yi ti a fi fun Ọ, k'Iwọ fiyesi lati pa Eklesia rẹ mimọ́, katolika mọ́ ; lati dâbobo o lọdọ awọn ọ̀tá rẹ̀ ti a nri ati ti a kò ri ; lati fi ẹ̀wọn ifẹ́ni dà awọn ọmọ rẹ̀ pọ̀sọkan ; lati tàn a kalẹ nibigbogbo nitori iyipada ọpọlọpọ orilẹ-ede ti kò ti ri imọlẹ Ihin rere ; ati lati kún Papa mimọ́, Biṣopu wa ati awọn olutọju ọkàn wa fun itara gbigbona fun ogo rẹ ati ifẹ́ nla si awọn onigbàgbọ́ t'o wà labẹ itọju wọn.

Oluwa, a bẹ̀ Ọ pẹlu k'o ranti awọn ẹniti ododo, imôre ati ifẹ́ni fẹ́ k'awa gbadua fun, ati gbogbo awọn ẹnit'o wà nihinyi nisisiyi, ati nipataki N. N...

Ọlọrun Olodumarẹ, k'Iwọ lè f'ojurere gbà adura wa, a da ara wa pọ̀mọ́ Maria mimọ́, lailai Wundia, iyá Ọlọrun wa, Oluwa Jesu Kristi, gbogbo awọn apostoli, gbogbo awọn enia mimọ́ t'o kú nitori igbàgbọ́ ati gbogbo ayanfẹ́ rẹ t'o ṣe ijọ kannâ pẹlu wa.

A ! Ọlọrun mi, bi inu mi iba ti dùn to, ibaṣepe mo lè fi itara gbigbona, igbàgbọ́ ati ifẹ́ nla bi awọn Baba nla mimọ́ reti wiwá Olugbala araiyé !

Wá, Oluwa Jesu, wá, Alatunṣe araiyé, wá pari iṣẹ́ agbara rẹ t'o kún fun ọ̀rọ ijinlẹ, t'o sì yà ni lẹnu, lori altari yi.

(Nigbati saserdoti gbe hostia soke, a gbà adura yi:)

Iwọ Jesu, Ọrọ Baba ti a sọ di ara, Ọlọrun tôtọ ati enia tôtọ, mo gbàgbọ pe Iwọ wà nihinyi nisisiyi; mo fi irẹlẹ foribalẹ niwaju rẹ, tọkàntọkàn l'emi sì fẹran rẹ; ati bi Iwọ ti wá bi nitori ifẹ mi, mo fi gbogbo ara mi fun Ọ pẹlu.

(Nigbati saserdoti gbe kalisi soke, a wipe:)

Ẹjẹ iyebiye ti a ta silẹ fun gbogbo awọn enia, mo foribalẹ fun Ọ, mo sì ni ireti pe a kò ta Ọ silẹ lasán fun mi, ati pe Iwọ yio sọ mi di alabapin ninu awọn itoye rẹ. Jesu mi Olufẹ, mo ru ẹjẹ mi lẹbọ si Ọ pẹlu, bi idupẹ ifẹ nla rẹ ti Iwọ fi ru tirẹ lẹbọ nitori mi.

Lẹhin iyipada Hostia

Jesu mi Olufẹ, lẹhin ohun ti mo ri lori altari, o ha lè ṣ! k'emi, ẹdá alaimôre, tún lè fẹ lati dẹṣẹ si Ọ bi? Agbẹdo e Emi ki yio gbagbé eyiti Iwọ gbe kâlẹ niwaju mi nipa àmi ode mimọ yi, eyinipe: irora ijiyà rẹ, ogo ajinde rẹ, ara rẹ ti a ṣá l'ọgbẹ, ati ẹjẹ rẹ ti a ta silẹ fun wa, t'o wa nihinyi nisisiyi labẹ awọrán akara on ọti vini.

Ọlọrun Olodumare, nisisiyi nìpa ôre-ọfẹ rẹ l'awa ru ẹbọ tôtọ, mimọ ati alailabawọn si Ọ, ti Iwọ ti fẹ ti fun wa, ti o sì wù ọ jù ẹbọ Abẹli, Abrahamu ati Melkisedeki lọ; awọn wọnnyi jẹ kìki aworán nikan ṣugbon awa ru ẹbọ kán t'o yẹ fun altari rẹ sì Ọ, eyi ni ni Oluwa wa Jesu Kristi, Ọmọ rẹ, ẹni kanṣoṣo ti inu rẹ dùn si gidigidi.

Oluwa, kún gbogbo awọn ẹniti yio fi ẹnu tabi ẹmi pín ninu ẹbọ mimọ yi fun ibukún rẹ.

Fi ibukún nâ fun awọn olododo t'o njiyà ninu Purgatori ati nipataki fun ẹmi N... N...; nitori ẹbọ mimọ yi, tù ijiyà wọn ninu, k'o sì mu wọn lọ sibi alafia ainipẹkun.

Baba alânu julọ, fun wa l'ôre-ọfẹ nâ pẹlu, l'opin ọjọ aiyé wa, k'o sì sọ wa di alabápin ninu ogo rẹ. k'awa lè fẹ Ọ, k'a sì lè yìn Ọ logo titilai pẹlu awọn apostoli mimọ, awọn enia mimọ t'o kú nitori otitọ igbàgbọ, ati gbogbo awọn ayanfẹ rẹ. Amin.

(Nigbati saserdoti kà adura « Pater Noster » wipe :)

Ẹi inu mi ti dùn to, Ọlọrun mi, lati ni Ọ bi Baba mi ; Bi ayọ̀ mi sì ti pọ̀ to lati rò pe ọrun nibiti Iwọ gbé wà yio di ibugbé mi n'ijọ́kan. Ki gbogbo aiyé yìn orukọ rẹ logo ; k'o jọba lori gbogbo ọkàn ati ifẹ́ enia. Máṣe kọ̀ onjẹ t'ẹmi ati t'ara fun awọn ọmọ rẹ ; tọkàntọkàn l'awa dariji ; k'o dariji wa, k'o sì dâbobo wa ninu awọn idanwò ati ninu tulasin t'otoṣi aiyé yi ; ṣugbọn pa wa mọ́ kuro ninu ẹ̀ṣẹ t'o burujù gbogbo awọn tulasin lọ. Amin.

Agnus Dei

Ọdọ-agutan Ọlọrun, t'o kó ẹ̀ṣẹ aiyé lọ, ṣânu fun wa.
Ọdọ-agutan Ọlọrun, t'o kó ẹ̀ṣẹ aiyé lọ, sânu fun wa.
Ọdọ-agutan Ọlọrun, t'o kó ẹ̀ṣẹ aiyé lọ fi alafia rẹ fun wa.

Adura niṣaju Komunioni

Oluwa Jesu Kristi, Ọmọ́ Ọlọrun alâyé, Iwọ ẹni, nipa ifẹ́ Baba ati ajumọṣé Ẹmi-Mimọ́, ti fi ẹmi rẹ fun enia nipa kikú fun wọn ; nipa ara ati ẹjẹ rẹ iyebiye t'o wà nibinyi nisisiyi, gbà mi kuro ninu ẹ̀ṣẹ ati ninu gbogbo tulasìn miran; mo bẹ̀ Ọ, jẹ k'emi fà ara mi mọ́ ofin rẹ nigbàgbogbo, má sì ṣe jẹ k'emi tún kuro lọdọ rẹ, Iwọ t'o jẹ Ọlọrun, t'o wà t'o sì jọba pẹlu Ọlọrun Baba ati Ẹmi-Mimọ́ lai ati lailai. Amin.

Domine non sum dignus

Oluwa, emi kò yẹ k'Iwọ wọ̀ abẹ orule mi, ṣugbọn sọ kìki ọ̀rọ kan, a o sì mu ọkàn mi larada (ter).

(Adura fun awọn ẹniti kò gbà Komunioni, ṣugbọn t'o ni ifẹ́ lati gbà a l'ẹmi).

Ọlọrun mi, mo gbà Ọ gbọ́ nitoripe Iwọ jẹ olorisún gbogbo otitọ.

Ọlọrun mí, mo fẹ́ Ọ pẹlu gbogbo ọkàn mi, nitori Iwọ mâ dara jù nkan gbogbo lọ.

Ọlọrun mi, nitori inurere rẹ, mo kânu fun gbogbo awọn ẹ̀ṣẹ mi.

Ọlọrun ati Oluwa mi, mo fi itara gbigbona fẹ́ lati gbà Ọ, nitoripe Iwọ l'onjẹ ọkàn mi.

Ni rireti ọjọ́ ayọ̀ ti mo lè gbà Ọ nitôtọ, mo bẹ̀ Ọ, Oluwa, k'o sọ mi dì alabápin ninu eso, ti Komunioni ti Saserdoti gbà, yio so l'ọkàn gbogbo awọn olododo t'o wà nihinyi nisisiyi; mu igbàgbọ́ mi pọ̀si nipa agbara Sakramenti mimọ́ yi, mu ireti mi duroṣinṣin, k'o sì sọ ifẹ́ni mi di mimọ́, ki o sì kún ọkàn mi fun ifẹ́ rẹ, ki o lè mâ mihẹlẹ si Ọ nikanṣoṣo, ki o sì lè mâ wà lâye fun Ọ nikanṣoṣo. Amin.

Post Communion — Adura ikẹhin

Ọlọrun mi, bi Iwọ ti ru ara rẹ lẹbọ fun igbàla mi, mo fẹ́ ru ara mi lẹbọ fun ogo rẹ pẹlu, ẹran ẹbọ rẹ l'emi, máse da mi si; tọkàntọkàn l'emi gbà ijiyà ti Iwọ yio ran si mi, mo fi ibukún fun wọn, mo gbà wọn l'ọwọ́ rẹ mo sì da wọn pọ̀ mọ́ tirẹ.

Ni mimọ́ l'emi jade kuro l'ile rẹ mimọ́, emi yio sì fi irira sá fún ẹ̀ṣẹ àni awọn ẹ̀ṣẹ t'o kere julọ, nipataki ẹ̀ṣẹ ti ọkàn mi fi tagbara tagbara fà mi si; emi yio pa ofin rẹ mọ́, emi sì pinnu girigiri lati sọ nkan gbogbo nù ati lati jiyà gbogbo jù k'emi ru u lọ.

Ibukún

Ọlọrun mi, bukúnfun ipinnu mimọ́ yi, bukúnfun gbogbo wa lat'ọwọ́ saserdoti, iranṣẹ rẹ, ki eso ibukún rẹ sì duro titi lai lori wa. L'orukọ Baba ati Ọmọ ati Ẹmi-Mimọ́. Amin.

Ihin rere ikẹhin

Ọrọ Ọlọrun, Ọmọ bibi nikanṣoṣo ti Baba, imọlẹ aiyé t'o t'ọrun wásilẹ lati f'ọna ọrun hàn wa, mà jẹ k'emi dabi orilẹede t'o kọ̀ lati mọ̀ Ọ l'Olugbala rẹ, má sì ṣe jẹ k'emi ṣubu sinu ifọju kannâ bi awọn otọṣi enia wọnnyi, t'o fẹ́ lati di ẹrú eṣu jù ati jẹ ọmọ Ọlọrun lọ, nitori eyiti Iwọ wá s'aiyé yi.

Ọrọ ti a sọ di enia, tọwọ́tọwọ́ l'emi foribâlẹ fun Ọ, Iwọ nikan l'emi si gbẹkẹle n'ireti pe bi Iwọ ti jẹ Ọlọrun mi, ti Iwọ si ti di enia lati gbà araiyé lá, Iwọ yio fun mi l'ôre-ọfẹ t'emi ṣe alaini lati sọ mi di mimọ́ ati lati ba Ọ gbe l'ọrun titilai. Amin.

Mo kí ọ Maria etc... (ter).

## SALVE REGINA

A kí Ọ, Ayàba mimọ́, Iyá wa alânu; a kí Ọ gidigidi.

Iwọ jẹ ìye, idi âyọ̀ ati ireti wa. A kepe si Ọ, awa ọmọ aṣekùn gbèse t'a ti jẹbi ninu Efa. A kẹdun si Ọ nâ, pẹlu ibanujẹ ati omije ninu afonifoji imiẹdun yi. Njẹ, alagbawí wa, fi oju ânu rẹ wò wa; ati nigbẹhin àjo-èro wa, sa fi hàn wa li Jesu alabukúnfun eso inu rẹ, O Maria Wundia.

V. Gbadua fun wa, Iyá mimọ́ Ọlọrun.
R. Ki a ba lè yẹ fun ileri Kristi.

Jẹ k'a gbadua.

Ọlọrun, olupamọ́ ati agbara wa, fi ojure wò awọn enia rẹ ti nkepe si Ọ, k'o si f'eti ânu on iṣeun rẹ si adua t'a ngbà fun iyipada awọn ẹlẹṣẹ ati fun omnira ati igbegá ti Eklesia mimọ́, Iyá wa. A mbẹ Ọ, nipa ẹbẹ Maria, Iyá Jesu, Wundia ologo ati alailẹṣẹ; nipa ẹbẹ Josefu mimọ́, ọkọ rẹ̀; nipa ẹbẹ awọn apostoli Peteru on Paulu ati ti gbogbo enia mimọ́; nitori Jesu Kristi, Oluwa wa. Amin.

Mikaeli Arkangẹli mimọ́, ṣọ wa loju ija, gbà wa l'ọwọ́ agbara ti odi ati ti idanwò èṣu; ṣe sûru, a mbẹ Ọ: Ki Ọlọrun k'o kilọ fun u. Iwọ nâ, olori awọn ọmọ-ogun ọrun, l'agbara Oluwa, lé èṣu t'on ti awọn ẹgbẹ rẹ̀ buburu iyokù, kuro lọ s'ọrun apâdi, awọn ti nrin kakiri aiyé fun egbé awọn ọkàn wa. Amin.

## Adura lẹhin Misa

Oluwa, mo dupẹ l'ọwọ́ rẹ nitori ôre-ọfẹ ti Iwọ ti ṣe fun mi nipa jijẹ k'emi gbọ́ Misa loni, ni fifẹ́ mi jù ọ̀pọlọpọ enia

miran ti kò ni alafia kannâ lọ; mo sì bère idarijì l'ọwọ́ rẹ fun gbogbo awọn ẹ̀ṣẹ ti mo ti dá si Ọ nipa aifiyesi ati ijafara ti mo fi ara mi fun niwaju rẹ. Nipa ẹbọ mimọ́ yi, wẹ̀ mi nù ninu ẹ̀ṣẹ mi t'igbà t'o ti kọja, k'o sì fun mi l'agbara lati má tún dẹ̀ṣẹ si Ọ mọ́ l'igbà ti mbọ̀. Amin.

## ỌNA AGBELÊBU

### IKIYESI

### Anfani ti Ọna Agbelêbu

I. — Nipa èro Papa Benedicto XIV, ọ̀na agbelêbu jẹ iṣẹ́ ifọkànsin t'o l'anfani pupọ lati yi awọn ẹlẹṣẹ padà si ọ̀na ìwa rere, lati sọ awọn enia alainitara fun isìn Ọlọrun dì olufọkànsin ati lati mu awọn olododo lọ siwaju ninu ìwa pipé.

II. — Gẹgẹbi ẹkọ́ ti ọ̀pọlọpọ Papa mimọ́, awọn ẹnit'o nṣe ọ̀na agbelêbu pẹlu ifọkànsin ati ikânu fun ẹ̀ṣẹ wọn yio jère gbogbo awọn indulgensi t'a fifun awọn onigbagbọ́ t'o nlọ bẹ̀ awọn ipò mimọ́ t'ilu Jerusalemu wò; a sì lè fi awọn indulgensi wọnyi tọrẹ fun awọn ẹmi t'o wà ninu Purgatori.

III. — Lati jère awọn indulgensi nâ, o yẹ k'a rìn gbogbo ibusọ ọ̀na agbelêbu wò ni fifiyesi lati dide niwaju olukuluku aworàn agbelêbu ati lati yi oju sìpa ti ibusọ nâ, k'a sì ṣe àṣaro ijiyà ti Oluwa wa Jesu Kristi.

## ỌNA AGBELÊBU

### Adua ìṣaju

Wô! mo dọbalẹ l'ẹsẹ Rẹ, Jesu rere mi, lati ṣâro ijiyà mimọ́ ati ikú Rẹ, ati lati jère ọ̀pọlọpọ indulgensi ti ọ̀na agbelêbu. A! ki mba lè ni ânu Iyá Rẹ mimọ́ ati itara ọ̀pọlọpọ awọn kristiani ti, l'ọ̀na yi, njère pupọ, ti sì nyọ́ ẹmi pupọ kuro ninu Purgatori! Ṣe mi l'ôre ikorira ẹ̀ṣẹ if'ara wé ìwa rere Rẹ, ki nlè yẹ fun ẹ̀jẹ iyebiye t'O ti ta s'ilẹ fun mi.

| | |
|---|---|
| Sancta Mater istud agas, | Iyá mimọ́, emi mbẹ Ọ, |
| Crucifixi fige plagas | Fin ọgbẹ ti Jesu Kristi |
| Cordi meo valide. | Li inu mi titi lọ. |

Ibusọ ekini

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, Jesu, a sì yìn Ọ l'ogo.
R. Nitoriti, nipa agbelêbu mimọ́ Rẹ, l'o ti ra araiye pada.

A da Jesu Kristi l'ẹbi ikú.

Ha! Pilatu, onidajọ buburu, kò ti pẹ ti bẹ t'o fi wipe: Iwọ kò ri ẹbi kán ninu Jesu, ati pe On jẹ alailẹṣẹ; n'isisiyi iwọ da a l'ẹbi ikú itiju t'o sì buruju! Tal'o nâni iwẹwọ́ ati wiwi rẹ pe, iwọ kò l'ọwọ́ ninu ikú olododo yi, b'iwọ fi I fun awọn t'o buruju ninu awọn ọtá Rẹ! Ṣugbọn, Jesu rere mi, kini yio da fun mi lati d'ara mi l'âre nipa aṣehàn, bi, nipa did'ẹṣẹ, emi tún f'ẹnu si idajọ buburu ti Pilatu da Ọ!

Emi kì yio tún ṣe eyi mọ́, Oluwa! Mo bẹ Ọ, nipa ìna nâ t'o d'ọgbẹ ati ẹgàn, t'o ti gba nitori mi, lati m'á tún jẹ kì nṣe bê mọ́.

Baba wa.... Mo kí Ọ, Maria.... Ogo ni fun Baba....

V. Ṣânu fun wa, Oluwa.
R. Ṣânu fun wa.

V. Nipa ânu Ọlọrun, ki ẹmi awọn olododo t'o jẹ alaisi, simi l'alafia.
R. Amin.

Sancta Mater istud agas, etc. Iyá mimọ́, etc.

Ibusọ II.

V. Awa foribâlẹ, etc.

A gbe agbelebu rù Jesu.

Wo! nwọn gbe ohun ijiya ti Jesu fun; yio lè rù bi? O wuwo pupọ!.... ati awọn agbara Rẹ sì bukù pupọ! On ni lati gbe e l'arin olè meji l'ọsan gangan, ati l'oju ọpọlọpọ

enia. On ha lè sâlọ bi ?... Nigbati nwọn fẹ́ fi Jesu jọba, O sapamọ́; ṣugbọn n'isisiyi ti irẹlẹ̀ ati ìya onirùru nreti Rẹ̀, Ọba ogo kò sâlọ. Lati ọdún mẹtalelọgbọn l'O ti nreti ọjọ́ yi : nitorinâ l'O gba, l'O famọra, l'O sì rù agbelêbu Rẹ̀ pẹlu ânu ailopin, nitori ifẹ́ t'emi.

Kristiani, iwọ gba agbelêbu t'Ọlọrun fun ọ bakannâ bi ?

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ III.

V. Awa foribâlẹ, etc.

Jesu ṣubu l'ẹkini.

B'o ti wù ki igboiya Rẹ̀ pọ̀ to, Jesu nipa oró t'o ti jẹ, kò lè d'ara duro l'aiṣubu labẹ ẹru Rẹ̀ buburu yi, ojuju melomelo ni igọn agbelêbu nda s'ejika Rẹ̀ t'o nro! nwọn jẹ ki idí igi gigun ati wuwo yi, ma kanlẹ. A! ìjiya wo ni idí igi yi, ti ngbọn okuta gba, nfun Jesu ! Mo ri agbara ẹ̀jẹ t'o nṣan lati inu ọgbẹ Rẹ̀ kakiri gbogbo ode, On kò tún lè rù mọ́, On sì ṣubu nipa irora ati iwuwo igi nâ.

Kristiani, wo ! bi ẹ̀sẹ rẹ ti ṣ'ọwọ́n to fun Ọlọrun !

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ IV.

V. Awa foribâlẹ, etc.

Jesu pade Iyá Rẹ̀.

Irora nlá wo ni, iyá yio ni lati ri ki a da ọmọ rẹ̀ l'ẹbi ikú, b'otilẹ jẹ pe, On l'o buruju ninu gbogbo enia, ati pe, ki On sì ti ba on l'inu jẹ pupọ! A da Maria l'ẹbi lati ri ọmọ rẹ̀ ti kò jẹbi t'o jẹ mimọ́ pâpâ, Olufẹ́ ati Ọlọrun t'o d'enia, lati ri ade ẹgún lori Rẹ̀, ati gbọ́ gbogbo ọ̀rọ ẹgàn ; pẹlupẹlu a da Maria l'ẹbi lati ri pe, l'ẹhin ilokilo ti wọn lo, t'o sọ gbogbo ara Jesu d'ojuju tán, a mu u lọ pa l'ipa itiju ! Irora nlá wo l'eyi fun Wundia mimọ́ ! Ṣugbọn o fi ọmọ rẹ̀ fun Ọlọrun Baba, o sí fẹ́ lati padanu rẹ̀, jù lati da iṣẹ igbala wa duro lọ.



Njẹ, yio dara bẹ, iwọ ẹlẹṣẹ, lati sẹ oró iru ọmọ bayi, ati irora iru Iyá bayi d'ọlún nipa ẹ̀ṣẹ rẹ, bi?

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ V.

V. Awa foribalẹ fun Ọ, etc

Cyrenean ba Jesu rù agbelêbu.

Bawo ni ayọ̀ Simoni, ẹniti a rọ́ ba Jesu rù agbelêbu Rẹ̀, ti pọ̀ to? Kì mba ti lè gba ipò rẹ̀! Kì mba ti lè tù Ọ l'inu. Jesu rere, nipa bibaRẹ rù ẹru wuwo yi! — Bẹni, ọmọ mi, iwọ lè tù mi linu. Gba agbelêbu ti a fun ọ, pẹlu ifẹ́ ati ayọ̀, ati alafia yio pọ̀ fun ọ jù Cyrenean lọ; iwọ ó sì ran mi l'ọwọ̀ lati gbe agbelêbu mi. A! Bi iwọ ba mọ̀ bi inira ati wahalà aiyé yi ti n'iye l'ori to! Ṣugbọn b'o ti jẹ pe iwọ kò kà iye ailopin ti awọn ipọnju ati inira aiyé yi si, iwọ ma gba wọn pẹlu ibẹru, iwọ ma bú pẹlu ẹjọ́ wiwi, iwọ sì ma kún si mi.

Lôtọ ni, Oluwa, bẹni mo ṣe titi di akokò yi; ṣugbọn mo fẹ́ wí pẹlu Augustini mimọ́ pe « Lati isisiyi, Ọlọrun mi, mo fẹ́ k'a sùn mi l'ina, ka sì pọn mi l'oju b'Iwọ yio ba da mi si l'aiyé ti mbọ̀.

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ VI.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Vẹrọnika rere nù oju Jesu.

Bawo n'iwa rere Vẹrọnika ti yatọ si ti wa to! N'igbat'o ri t'awọn panipani yi Oluva ka lati lọ pa a, ti oju Rẹ̀ sì kún fun itọ̀ ati ẹ̀jẹ, obiri alaibẹru yi, re awọn enia kọja, o sì nù Jesu l'oju. Ṣugbọn ohun kekere kan, ẹgàn, ẹ̀ru lasan, tabi kini wọn o wí to lati dẹruba awa kristiani, to lati jẹ k'a kọ̀ ọ̀na agbelêbu, to lati jẹ k'a kọ̀ komunioni ati gbogbo iṣẹ́ ti isìn silẹ. Ẹ wo! iyatọ ti mbẹ ninu igbẹhin wọn : Vẹrọnika di ẹni mimọ́, Jesu ya aworán Rẹ̀ sinu gele t'o fi nù l'oju;

şugbọn awọn ti kò şişẹ wọn d'ojuti Ọlọrun, ati Ọlọrun yio d'ojuti wọn, nwọn yìo sì d'ẹrú èşu titi lọ.

A ! Olùwa nigbawo l'Iwọ yio gba mi kuro ninu ibẹru cnia ati ihùwa buburu yi ?

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ VII.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Jesu şubu l'ẹkeji.

B'otilẹ ti jẹ pe Simoni Cyrenean mba gbe agbelêbu Rẹ, Jesu sì tún şubu nigba keji. Ibajẹ wo, ati blasfẹmi wo l'awọn apania buburu kò wì si I l'ara ! Pẹlu ìwa ìka wo ni wọn kò tún lù U ! Bẹni Jesu kò wijọ. On kò ni lati sàmi kan. ati ilẹ yio sì yanu l'ẹsẹ kannâ, yio sì mì wọn lâyé sinu ôrun apâdi, şugbọn kaka k'o şe yi, on fẹ́ jiya sí, nitori ifẹ́ tiwa. Işeun yi ti tobi to ! — Emi kò mọ̀ ìya kan jẹ nitori ti Rẹ! Nipa ibajẹ kekere kan, tabi ọ̀rọ, ma bẹrẹ si fi bú ati sọrọ skandali. Ati b'o ti jẹ pe laisi ina ati iro owu, alagbẹdẹ oşişẹ kò lè şe ile rere kan, bẹ nâ gẹ ni, laisi agbelêbu ati iyọnu, emi kò lè wọn ade mi t'ọrun.

Bẹ l'o ri, Jesu, ati lati isisiyi lọ, pẹlu iranlọwọ́ ôre-ọfẹ Rẹ, emi o gba gbogbo ìya t'o fi fun mi, pẹlu àyọ b'o ti wù kò lodi si ìwa ara mi to !

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ VIII.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Jesu tu awọn ọmọ obiri ti Jerusalem l'inu.

Bawo l'ìwa rere ọkàn Jesu ti pọ̀ to ! O gba ijiya Rẹ gbe, lati kânu awọn obiri ti nsọkun tẹle l'ẹhin. O si wipe : « Ọmọ Jerusalem, ẹ má sọkùn fun Mi, şugbọn ẹ sọkùn fun ara nyin ati ọmọ nyin. Nitori bi wọn şe nkan wọnyi l'ara igi tùtù, kili a o şe niti gbigbẹ ! » Eyi jasi pe, bi a ba şe alaişẹ

bayi, bawo l'a o ti ṣe ẹlẹṣẹ? Bẹni ẹlẹṣẹ l'o jẹ ẹni kanṣoṣo ti kò sọkùn; o mọ̀ pe on wà l'ìwa ẹ̀ṣẹ nlá ati pe bi on ba si kú l'ìwa yi, on yio jóna ninu ina ainipẹkun : ati o sì nfi eyi ṣe ẹrin rín; on ṣire, o sì nyọ̀ pẹsẹpẹsẹ l'eti bèbe ọgbun buburu yi!

A! wo b'aifoiyà ainitiju yi ti tobi to!
Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

## Ibuṣọ IX.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Jesu ṣubu l'ẹkẹta.

Bẹni, Jesu tún ṣubu l'ẹkẹta l'abẹ agbelêbu Rẹ̀. Ibajẹ, ilù, ati ìwa ikà l'ọtún l'ọtún sì tún wá lati ọwọ́ awọn Ju; ọtún ibanujẹ ati irora, ọtún inu rere ati t'ânu ti ọdọ Oluwa wa. O da bi pe ọrun apâdi tù ibinu rẹ̀ ka le on l'ori. Kini Jesu yio ṣe? Njẹ kì yio pari iṣẹ Rẹ̀, njẹ, yio ṣe bi awa t'o jẹ pe, nipa ilodi kekere kan, a o fi ọ̀na ìwa rere silẹ bi? Agbẹdọ! agbẹdọ! Nwọn lè wí fun pe: « B'iwọ jẹ ọmọ Ọlọrun sọkâlẹ kuro l'agbelêbu »; ati nipataki nitori On jẹ ọmọ Ọlọrun, On a sì duro sibẹ titi di amidẹkun Rẹ̀.

Oluwa! b'o ti wù k'o ri, pẹlu iranlọwọ́ ọ̀re-ọfẹ Rẹ, mo fẹ́ fẹ́ Ọ titi d'oju ikú.

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

## Ibuṣọ X.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Nwọn bọ Jesu l'aṣọ Nwọn sì fun l'orôro mu.

Ọba ogo, ẹniti nfi ewe fun igi, nfi ododo fun oke, nfi imọlẹ fun sanma, nwọn bọ aṣọ Rẹ, l'ọsan gangan, ati l'oju ọ̀pọlọpọ enia, ti nkẹgan Rẹ. Ojuti ati ìya wo l'eyi fun Oluwa! Bi aṣọ tilẹ mọ́ ara Rẹ, ti ẹ̀jẹ sì gbẹ mọ́ oju ọgbẹ, ẹràn sì mọ́, o sì tún s'ọgbẹ t'o jù ẹgbẹdọgbọn wọnyi, ti awọn ẹni buburu

ti da s'ara Rẹ̀, d'ọtún. Bawo l'irora yi ti to! A! Bawo l'ìwa aimọ́ ati ifẹ́kufẹ́ t'o sọ mi dí ẹlẹbi, ṣ'ọwọ́n fun Jesu to!

Baba wa ti mbẹ l'ọrun etc.

### Ibusọ XI.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Nwọn kàn Jesu mọ́ agbelêbu.

Nwọn bọ Jesu l'aṣọ, nwọn sì ti fun l'oro ati finega mu, l'isisiyi nwọn sì paṣẹ fun k'o dubulẹ s'ori agbelêbu. Njẹ yio gbọ ti wọn bi? Laisi ani ani. — Iwọ ti nà ọwọ́ rẹ si ohun t'a kilọ fun ọ. Jesu nà ọwọ́ Rẹ̀ pẹlu ki nwọn ba lè kàn l'iṣo. Gba ipò Rẹ̀. Rò pe nwọn kàn ọwọ́ rẹ ati ẹsẹ rẹ l'iṣo wiwo. Irò yi mu ọ gbọn pẹlu ibẹru! Bẹni Jesu jẹ ailẹṣẹ, iwọ sì jẹbi ìya ainipẹkun. Rò ohun t'o nṣe l'ọwọ́. Iró owú ba ọkàn Maria jẹ, iṣo ngùn ẹràn ara Jesu, njà iṣan Rẹ̀, nfọ egun Rẹ̀, ati agbara ẹ̀jẹ nṣan l'ara Jesu. A! wo! b'o ti ṣọwọ́n fun Jesu to, ohun ti ajaiyé npè l'ohun l'asan, ati pe, boya, nipa itiju, o npamọ ninu ijẹwọ ẹ̀ṣẹ rẹ l'ọdọ saserdoti!

Jesu rere mi, má jẹ ki ntún lú ọwọ́ Rẹ nipa awọn iṣẹ́ aimọ́, ati ki ntún kàn iṣo mọ́ ẹsẹ Rẹ, nipa irin l'ọ̀na buburu!

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

### Ibusọ XII.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Jesu kú l'ori agbelêbu.

Nwọn gbe agbelêbu s'oke, wọn sì jin l'ojiji sinu iho, ti wọn gbẹ s'ori oke. Idamu ati wahalà wo ilo aiyẹ yi ṣe l'ara Olugbala! Jesu de inu ìya ikú. Ẹlẹṣẹ, wo Baba rẹ! Ẹlẹda rẹ ati Ọlọrun rẹ ni, nitori rẹ l'Onjiya ikú. Wí fun mi, njẹ irora kan wà t'o to ti Rẹ̀? L'isisiyi b'O ba gb'oju s'oke ọrun, On kò ri Angẹli lọpọlọpọ ti sọkalẹ wá sìn I bi inu ijù.

Idajọ Ọlọrun ṣí gbogbo agbara rẹ̀ le E l'ori. B'O boju wo aiyé, kò gbọ nkán miran bikoṣe ibù ati blasfẹmi; ati kò ri

ohun miran bikoşe igbagbe ati aimôre, titi debipe, ibanujẹ ti iyá mu irora ọmọ pọ̀ si. A! nigba melo ni awa duro tifẹ́tifẹ́ ninu ìwa egbé? — Jesu rere mi, ki emi má jẹ ọkán ninu awọn alaimôre yi, ati k'emi má tûn şẹ mọ́ s'Ọlọrun t'o dara tobẹ.

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ XIII.

Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Okú Jesu l'ọwọ́ iyá Rẹ.

Iyá onirora, jẹ ki nsumọ ọmọ rẹ, ati ki mbọ Olugbala mi. Wo! B'o ti nà l'okú si aiya Rẹ̀! — Ma bọ, ọmọ mi; wo! bi awọ Rẹ̀ ti pada! wo! bi ẹgún ti gún l'ori, wo b'a ti pa aworan Rẹ̀ kalẹ! oju Rẹ̀ t'o jẹ ayọ̀ ọrun rere si wọnu, a kún ahọn Rẹ̀ t'o ti sọ ọ̀rọ rere ti aiyé ainipẹkún, fun oró; awọn ẹsẹ Rẹ̀ ti ma wá awọn ẹlẹşẹ ká l'aisimi, dalu fun işo; awọn ọwọ́ Rẹ̀ t'o ti nşe işẹ́ nlánlá dalu; wo! O ti kú.

Nisisiyi, rò idajọ Ọlọrun ati ikorira t'Oluwa ni fun ẹ̀şẹ; k'o dupẹ l'ọwọ́ Jesu, k'o sì bukún ifẹ́ ailopin ti Rẹ̀.

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ibusọ XIV.

V. Awa foribâlẹ fun Ọ, etc.

Nwọn sìn Jesu sinu isà okú

Ki wọn to sé isà okú t'o gba işura t'ọrun ati aiyé, ẹ tún wo Olufẹ Olugbala nyin si l'awodẹkun. A! nisisiyi ni mo to ri ohun ti mo pè li asan ati ire jẹ. Kini nwọn ti sọ Ọlọrun ati Oluwa mi dà! ati nipa iri ọgbẹ wọnyi, iwọ ọkàn mi sì tún lè ma d'ẹşẹ s'Ọlọrun t'o dara to bẹ, bi? Orun, oşupa ati awọn okuta nmì nipa ikú Jesu; afi emi nikanşoşo l'o şe aimọ̀.

Emi yio tún pa A nipa ẹ̀şẹ mi bi! Agbẹdọ! ki nkú, ki nkú nigba ẹgbẹ̀run jù kì ntún şẹ Ọ lọ!

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

# ORIN MIMỌ

*Air* : VENEZ DIVIN MESSIE

CHORUS

Sare wá o, Jesu mi !
Olugbala, wá gba wa là !
Sure, Olori aiye,
Wá o ! sare, sare !

1

Jọ ! ma bọ wá, l'aípẹ l'ọ̀na ;
Gba araiye ninu okú,
K'o ma tete ran wa l'ọwọ́.

2

A ! ṣe sùru, ma binu mọ́ ;
Fetisi ikerora wa,
Iwọ nikan l'a gbẹ́kẹle.

3

L'imiẹdun, l'ibanujẹ ;
A reti wiwá rẹ s'aiye ;
Ire ọrun ti padanu !

4

Yara wá o ! bi aṣẹgun ,
Bori eṣu, ṣi ọrun rẹ.
Alafia ni k'o mu wá.

5

Oludande ni k'o wá ṣe.
A fẹ́ sìn Ọ t'inu t'ọkàn,
K'a ba lè sọ di ayanfẹ́.

---

*Air :* MINUIT, CHRÉTIENS....

CHORUS

Aiye ! Aiye ! wá wo Olugbala !

1

Kristiani, tẹwọgba l'ọganjọ yi,
Jesu ọmọ l'a ti bì nigbani,
O tọ wa wá lati ṣe alatunṣe,
Ẹbi gbogbo t'a jẹbi s'Ọlọrun.
Mura, mura, ire tôtọ fẹ́ de tán !
K'a jumọ gbe Oludande leke.
Ẹ̀ ma pẹ mọ́, wá tẹwọgba igbala

2

L'ibujẹran, Jesu kâlẹ l'irẹlẹ,
O fẹ́ kọ́ wa, f'etisi b'o ti wí :
» Emi l'Ọrọ t'o sọkalẹ wá s'aiye ;
Mọ̀ lati fẹ́, ati kú, ati yè ;
Ogo asan. eṣu, afẹ́ k'ẹ filẹ :
Emi nikan lè kún ifẹ́ ẹni. »
Njẹ, k'a pamọ́ ẹkọ́ Jesu linu wa.

3

Olugbala, ati gbé l'oko ẹrú,
Ninu ẹ̀wọn l'a ti mu wa dani ;
Ṣugbọn Iwọ ti lé wa jade loni :

Kò s'ewu mọ́, ọrun ti ṣi fun wa.
Tọkàntọkân aiye dupẹ l'ọwọ́ rẹ
Tiſẹ́tiſẹ́ awa yìn Ọ l'ogo.
Nigbagbogbo, laisimi gbe Jesu ga!

---

*Air* : IL EST NÉ, LE DIVIN ENFANT

CHORUS

A ti bí ọmọ Ọlọrun
Ẹ wá kọrin niwaju rẹ̀ loni :
A ti bí ọmọ Ọlọrun
K'a fi ogo fun wiwá rẹ̀.

1

Nipa isọtẹlẹ Wôli,
A sì reti rẹ̀ l'aiye pupọ ;
Nipa isọtẹlẹ Wôli.
O de l'akoko t'a da fun U.

2

Sawo! Bi o ti dara to!
Ọmọ t'a ti bí fun wa loni ;
Ṣawo bi o ti dara to!
Ọmọ Jesu, Olugbala!

3

Ibujẹ ẹran l'itẹ́ rẹ̀,
L'ori ẹní l'a ti gbe kâlẹ ;
Ibujẹ ẹran l'itẹ́ rẹ̀,
Kiyesi! Ọlọrun nrẹlẹ!

4

Ifẹ́ inu wa l'o fẹ́ gba;
Laisi on ifẹ́ mimọ́ kò si;
Ifẹ́ inu wa l'o fẹ́ gba;
K'a ya ẹmi wa s'ôtọ fun U.

5

A! Jesu, ọmọ kekere,
Iwọ l'Ọlọrun, Ẹlẹda wa
A! Jesu, ọmọ kekere,
Jọba lori araiye lai.

---

*Air :* EN CETTE NUIT

1

(Awọn oluṣọ agutan.)
Ebatiṣe,
L'oganjọ yi, t'imọlẹ
Didara nan bi ôrun,
Ti hà sì nṣe wa?

CHORUS (1) (Awọn Angẹli)

Ẹ ma bẹru,
K'ẹ tara lọ;
Mesia t'a nduro de,
Ti wá s'aiye yi;
Ẹ f'ayọ̀ lọ,
K'ẹ f'oju ba
Jesu ti Maria bí,
L'ibujẹ ẹran.

2

(Awọn Angẹli.)
Ọmọ ọwọ,
T'o dubulẹ l'ibujẹ,
L'ọba ọrun on aiye,
L'olodumare.

CHORUS (2) Awọn olușọ agutan)

K'a ma bẹru,
K'a tara lọ;
Mesia t'a nduro de,
Ti wá s'aiye yi;
K'a f'ayọ̀ lọ,
K'a f'oju ba
Jesu ti Maria bí,
L'ibujẹ ẹran.

3

(Awọn olușọ agutan.)

Sá fetisi,
Bi awọn angẹli kọ́
Lati yìn Jesu l'ogo,
Orin wọn dara!
(Chorus (1) Ẹ ma bẹru, etc.)

4

(Awọn olușọ agutan.)

Nwọn jumọ gbe
Jesu aşẹgun leke
Ẹniti o ti bori
Ọrun-apâdi.
(Chorus (1) Ẹ ma bẹru, etc.)

5

(Awọn Angẹli.)

L'at'oni lọ,
Gbogbo awọn enia
T'o n'ifẹ́ inu rere
Yio j'alafia.
(Chorus (2) K'a ma bẹru, etc.)

---

*Air* : SILENCE, CIEL.

1

Ẹnyin, aiye ati ọrun pọ̀,
K'ẹ dakẹ jẹ li iyânu!
Fun wa Ọlọrun d'enia;

Ifẹ́ rẹ̀ rọ́ On lati wá gba
Oṣi tiwa loni,
Nigbati aiye jẹ tirẹ̀
Ti aiye jẹ ti rẹ̀ nikan (*bis*).

2

Nipa wiwá rẹ̀ si aiye yi
O ti mu ọrọ nâ ṣe tán,
Wipe : « Wundia fẹ́ bimọ »
Ọmọ rẹ̀ sì wà l'irẹlẹ nla !
Bi talaka l'o wá
Nigbati, etc.

3

L'ọganjọ ni, Wundia Iyá,
L'o bí ọmọ silẹ fun wa ;
Orukọ rẹ̀ j'Emanuel,
Tabi Ọlọrun pẹlu awa.
Tani nfi pè On ni
Ẹniti aiye jẹ ti rẹ̀, etc.

4

Araiye, wá wo Ẹlẹda rẹ !
T'o fẹ́ lati ṣe atunṣe
Ọna ọrun t'a ti gbenu.
L'ibujẹran l'o da omije
Bi ẹni t'o njiyà,
Nigbati aiye, etc.

5

Awa gbogbo, k'a fi inure
Sure, tọ Jesu Kristi lọ,
Ifẹ́ inu wa k'a fifun
K'a sì jumọ kọrin ọrin wa
Pe : Aiye yi l'o ni
Aiye gbogbo l'o jẹ ti rẹ̀, etc.

*Air* : LES ANGES DANS NOS CAMPAGNES

1

K'a fetisi orin didun
T'awọn Angẹli nkọrin pọ
Si ogo ti ọmọ rere
T'a ṣeṣe bí l'ibujẹran.

CHORUS

Gloria in excelsis Deo *(bis).*

2

Nwọn jumọ fi ayọ̀ rohìn
Wiwá Olugbala aiye ;
Lati fi imôre wọn hàn
Nwọn fọhun kọ́ ọpẹ soke :

3

Jẹ k'a ba awọn Angẹli
Lọ bẹ̀ ọmọ Maria wò,
Nibi t'a ti gbe bí I si
K'a sì kọrin iyìn wa fu :

4

Ninu irẹlẹ on oṣi
Ti kò si ekeji l'aiye ,
K'a mọ̀ Jesu li ọba wa,
K'a sì ba Angẹli kigbe :

5

Ki gbogbo ẹda ẹlẹmi
K'o ṣọpẹ fun ọmọ Jesu.
K'o sì dupẹ tinutinu
Ni fifọhun kan kọrin yìn :

## *Air :* LE FILS DU ROI DE GLOIRE

1

Ọmọ ti Ọga Ogo,
Ti t'ọrun wá s'aiye !
Orin ayọ̀ ka kọrin
Yi gbogbo aiye ka !
O ti ṣẹgun èṣu ;
Ifoiya kò le si mọ́,
Araiye là kuro
L'ẹ̀wọn ;
Alafia
Ti de fun wa
Njẹ, ki a má sọkun mọ́.

2

Ifẹ́ni rọ́ ọ wá'lẹ,
Lati gba ẹni la ;
O sì fi hàn ni l'ohun,
T'o fẹ́ gba l'ọwọ́ wa :
Ifẹ́ni li afẹtan,
L'ọrẹ itẹ wọgba ;
K'a wá lẹṣẹlẹṣẹ,
Bọ Ọ ;
Lat'oni lọ,
Fẹ́ Ẹ nikan
Ma jẹ wá ijogun mi !

3

Jọba lori ifẹ́ mi,
Jesu olugbala !
K'o gbe kuro l'ọdọ mi
Ni buburu gbogbo ;
Ewo l'a nri l'aiye ?

A fi ẹ̀ṣẹ on eke!
Wiwá ni mo fẹ́ wá
Orun;
Ofin ti rẹ
Jesu Kristi
Li ilana mi rere.

---

*Air* : AMOUR, HONNEUR, LOUANGES

CHORUS

Ifẹ́, ogo ati'iyin
Fun Ọlọrun l'ibujẹran
K'a ba aw'Angẹli kọ́
Orin titun fun On.

1

Bi ọmọ yi ba damije,
Lati fà ẹlẹṣẹ l'ọkàn
Lati f'opin s'oṣi wa nì.
Nipa riru ẹ̀ṣẹ wa,
O mu 'binu ọrun tutù;
Aiye, nipa ibí rẹ̀,
Yio jẹ alafia.

2

Bi a ba ni ibanujẹ́,
Lọdọ rẹ̀ l'o tọ́ ki a wá
Agbara at'itunu wa.
K'iyọlẹnu, ibẹru
At'aniyàn jina si wa,
O tọ́ k'ijọ ayọ̀ yi
Tẹ ifẹ́ wa l'ọrun.

3

Nigbat'o ri pe a şegbe,
O fę jiya nitori wa,
O sí kú lati gba wa la,
Ję k'a dupę l'ọwọ́ rẹ̀
Nitori'fę nla rẹ̀ si wa
K'a fę Ę tọkàntọkàn
Lati wù ọkàn rẹ̀.

4

Ki a maşe bęru èşu
Jesu t'a bí nitori wa
Ti şilękun ọrun fun wa.
Ọba ọrun-apâdi
Lè binu si wa b'o ti wù,
A o şę awọn ęwọn
T'o sọ wa d'ęrú rẹ̀.

---

*Air :* SUIVONS LES ROIS DANS L'ÉTABLE

CHORUS

Kiyesi ọmọ kekere,
T'a bí l'ibuję ęran !
Ninu aigberaga t'o pọ̀ } *(bis)*
O ti ga, o ti tobi ! }

1

Ọba amoye k'a tęle
Titi de ibuję ęran ;
Nibit'irawọ şaju wọn ;
Jesu l'o nkọ́ wọn nibę.

2

Ikẹgan aiye, isûru,
Ijiyà on irẹlẹ
L'o nwâsu l'ọwọ́ fun gbogbo,
At'agba, at'ewe.

3

Ọba aiye on ọrun ni.
Ẹnyin, adele aiye.
Ẹ wá foribalẹ fun On ;
O l'agbara jù nyin lọ.

4

K'a ṣe gẹgẹ b'ọba mẹta,
T'o ta Jesu l'ọrẹ yi :
Wura, turari, ojia,
Eyi ni ni ifẹ́ wa.

5

Kì ṣe ogo tab'olà rẹ̀
L'o jẹ̀re ijọsìn wọn ;
Iwà rere l'isura rẹ̀
Oṣi jẹ ini t'o ni !

6

Afin rẹ̀, l'ibujẹ ẹran,
Koriko, l'ibusùn rẹ̀
Ọja sì l'aṣọbora rẹ̀
Aini rẹ̀ ti tobi to !

7

Bi ôre-ọfẹ Ọlọrun,
Ba pè wa s'ọ̀na rere.
K'a tẹle afonahàn yi :
Irawọ ẹmi wa ni.

## *Air* : ESPRIT SAINT DESCENDEZ

CHORUS

Ẹmi Ọlọrun Ẹlẹda *(bis)*.
Yara wá sinu wa
Mu ifẹ́ *(bis)* *(bis)*.
Mimọ́ wá

1

Ifẹ́ ẹni, kuro lọdọ rẹ
Kò má ṣe ṣẹ aiṣina tán
Jọ ! ṣe sûru, wá lé aimọ́ wa *(bis)*.
Ẹmi olitunu wa
Sure, mu ọgbọn wá.

2

Eṣu gbogbo, ninu ikorira wọn,
Pẹlu aiye, ti ṣigun pọ si wa ;
Onirûru idanwò ti yi wa ka
Wá gba *(bis)*, olufẹ́ ti rẹ là.

3

Oyé pipe ninu ọ̀rọ Ọlọrun
Ati ọkàn dara ni k'o fun wa.
A fẹ́ tẹle agbelèbu Oluwa
A fẹ́ kú fun igbagbọ́.

## *Air :* ESPRIT SAINT, DIEU DE LUMIÈRE

CHORUS

A bẹ Ọ, Ẹmi Ẹlẹda,
Ẹmi olitunu wa!
Jọwọ! Mu ẹbun mimọ rẹ
Wá sinu ọkàn tiwa. } *(bis)*

1

Mu ọgbọn wá, ẹnit'a kọ wa
L'iṣẹ wa si Jeṣu-Kristi
Oluwa, si ẹnikeji wa,
Ati si ara wa pâpâ.

2

Bùn wa l'oyé olotitọ nâ
T'o nmu ni mọ dajudaju,
Bi igbagbọ wa ti dara to,
Bi ẹṣẹ ti nibẹru to!

3

Njẹ, k'imọran mimọ rẹ k'o wá
J'amọna wa l'ohunkohun:
Ati ninu idanwò èṣu,
Ati l'akoko irora.

4

Fi agbara fun wa otoṣi
Lati jẹwọ igbagbọ wa
Nibikibi, ni igbakugba,
Bi ajagun rere Kristi.

5

Ifọkansin, imọ̀, ibẹru
Ati ẹ̀bun gbogbo, mu wá,
Ẹmi-Mimọ́, imọlẹ tiwa,
Nipa Jesu Olugbala!

---

## *Air :* QUELLE NOUVELLE ET SAINTE ARDEUR

CHORUS

Ẹmi Mimọ́ nṣọ́ mi
Kò s'ewu mọ́ } *(bis)*
Aiye kò ba mi l'ẹ̀ru

1

Ewo l'itara yi mimọ́
Ti o gbina l'aiya mi loni!
Ẹmi Ẹlẹda nkẹgbẹ mi,
On nâ ni l'o dẹ ifẹ́ mi si.

2

Ọlọrun, nişigun s'aiye,
Iwọ ti şe mi l'ajagun rẹ;
Fun atẹ!e ọpagun rẹ̀,
Ibori ọtá kì yio şoro.

3

Agbara mi wà l'ipa Ọ.
Jesu, Oluwa mi rere jù
Ma jẹ ki ndojutì Ọ lai,
Gba mi kuro ninu tulasin

4

Si Ọ ki nto dẹṣẹ tifẹ́,
Ẹgbẹgbẹrun ikú mo fẹ́ je ;
Alafia mi kì ô bajẹ
Nif'ara mi wè ìwa rere rẹ.

---

*Air :* LE MONDE EN VAIN

1

Lasan l'aiye fi ogo at'afẹ́ rẹ̀
Fà mi mọra, ki nlè jẹ ọmọ rẹ̀ :
Ohun wọnyi kò to lati bori mi,

CHORUS

Kil'a foiya, kil'a foiya
Wo ! Jesu l'inu mi ! } *(bis)*

2

Ẹ wá, ẹyin ọmọ irera t'aiye,
K'ẹ sì binu lati pa mi l'aiya ;
Bi ẹnyin ba ṣọkán lati ba mi ja
Kil'a foiya, etc.

3

Iwọ èṣu, ọtá nla mi, k'o binu,
Ki ẹgbẹ rẹ gbogbo ba ọ dìmọ́ :
Ọwọ́ rẹ kò to lati ba mi l'ẹru.
Kil'a foiya, etc.

4

Ikú ti o l'oró jù kò l'agbara
Lati mu mi kọ̀ Jesu mi silẹ ;
Ma pa ẹkọ́ rẹ mọ titi d'ikú mi
Kil'a foiya, etc.

5

Ki aiye on gbogbo ọrun-apâdi,
Jumọ ṣiṣẹ lati dẹruba mi ;
Bi mo ba ri pe aiye ṣubu lù mi
Kil'a foiya, etc.

6

Jesu Kristi, ti o jẹ ireti mi,
Mo gbagbọ́ pe wọ le ṣe nkan gbogbo
Njẹ, fun ọkàn mi l'igbẹkẹle lile,
Kil'a foiya, kil'a foiya } (bis)
Wo ! Jesu l'inü mi ! }

---

Air : CROIS EN DIEU

CHORUS 1

Ọlọrun, otitọ mimọ́ yi ni mo gbagbọ́,
Ṣugbọn mu igbagbọ́ yi pọsi l'ọkàn mi ;
Igbala kò si fun ẹniti kò n'igbagbọ́,
Ti kò si fẹ́ hùwa gẹgẹ bi aṣẹ rẹ.

CHORUS 2

Mo gbagbọ́ ẹkọ́ nâ mimọ́,
Ti Iwọ ti kọ́ fun mi ;
Nipa iṣẹun rẹ t'o pọ̀,
K'o tẹ ẹ l'ọkàn mi mọ́.

1

Gba Ọlọrun kán gbọ́, t'o da ọrun on aiye,
T'o nloju nkan gbogbo, to sì ran ni l'ọwọ́;
O jẹ olododo, pipe at'aiyeraiye,
O sì sàn ẹsàn fun enia b'iṣẹ́ wọn.

2

Gba ọ̀rọ ijinlẹ Mẹtalọkán mimọ́ gbọ́,
P'ẹni mẹta ni mbẹ ninu Ọlọrun kán,
T'a npè ni Baba, Ọmọ on Ẹmi Mimọ́;
Nwọn n'ìwa Ọlọrun kannà, nwọn sì dọ́gba.

3

Lati pa rùn ẹ̀ṣẹ akọṣẹ t'a jẹbi rẹ,
Gbagbọ́ pe Ọlọrun Ọmọ di enia:
Laisi rẹ a ba kú ikú ti kò n'ìpẹkun,
Nitori aigbọran Adamu s'Ọlọrun.

4

Gba Jesu Kristi gbọ́ t'a f'Ẹmi-Mimọ́ l'oyun,
Ẹnit'a bí ninu Maria Wundia,
Ẹnit'o mba wa gbe lati kọ́ wa l'ẹkọ́ rẹ,
Ẹnit'o kú lori agbelèbu fun wa.

5

L'ijọ kẹta, o tún jinde kuro nin'okú;
O rè oke ọrun, l'ọw'ọtún Baba rẹ.
Yio gbe ti pada wá l'ijọ kẹhin, t'on t'ogo,
Lati ṣe idajọ âye ati okú.

6

Ọlọrun Baba l'o da ọ; Ọmọ rẹ Jesu
Ta ẹ̀jẹ rẹ silẹ lati rà ọ pada;
Ẹmi-Mimọ́ sì sọ ọ di ọmọ Ọlọrun,
Ati olododo nip'ôre-ọfẹ rẹ.

7

Gba ijọkan mimọ́ awọn Katoliki gbọ́
Ti Ẹmi-Mimọ́ ntọ́ ki o maṣe ṣina,
O si mbẹ pẹlu rẹ̀ titi d'opin aiye yi;
Olori rẹ̀ l'aiye yi ni Papa mimọ́.

8

Ki o gba idapọ awọn enià mimọ́ gbọ́,
Idariji ẹ̀ṣẹ, ajinde ara wa,
Ati iye ti kò n'ipẹkun l'aiye ti mbọ̀.
O tọ́ k'a gbadua lati gba ọkàn là.

9

Ara, ẹ̀jẹ, ẹmi at'iwa Ọlọrun rẹ
Ni Jesu fun ọ ninu Komunioni,
B'Oluwa wa ba ṣe iṣe iyanu nla yi,
O fẹ́ k'a gba'ra rẹ̀ mimọ́ nigbakugba.

10

Sakramenti meje l'Ọmọ Ọlọrun da silẹ
Ibatisi, Konfirmasi, Ukaristi,
Penitensi, Ekstrem-Unksi, Ordini Mimọ́,
Ati Matrimoni, b'isun ôre ọfẹ.

11

Ranti pe Ọlọrun fi ọ s'ori aiye yi,
Lati mọ̀ Ọ, lati fẹ̀ Ẹ, lati sin I bi o ti yẹ
Igbà fò lọ, ikú kò pẹ ki o to ba ọ:
Yio ri ère re gba gẹgẹ bi iṣe rẹ.

*Air :* AU SANG QU'UN DIEU VA RÉPANDRE

1

Ẹyin Kristiani, t'o wá gbọ́
Itàn t'ijiya Jesu,
Ẹ da omije nyin pọmọ
Ẹjẹ ti on ta silẹ.
Bi Jesu Kristi ti jiya
Nitori ẹ̀ṣẹ nla nyin,
L'apẹrẹ ti ijiya rè,
K'ẹ jiya, k'ẹ sì kú fun U.

2

Ninu ọgba Getsemani,
Jesu ti kânu tobẹ,
Ti on lâgun ẹ̀jẹ pupọ.
Ẹru mba A, on gbadua :
« Baba, ṣe bi Iwọ ti fẹ́,
Kì nṣe bi emi ti fẹ́. »
Nigbat'ipọnju de si wa,
K'a tẹle apẹrẹ nâ.

3

Juda tọ̀ Oluwa rẹ̀ wá,
O fi ẹnu kò O l'ẹnu
Bi ẹnipe o fẹran rẹ̀,
Ṣugbọn lati fi I hàn ni.
Awọn buburu enia
Dì Oluwa wa l'ọwọ́ ;
Nwọn sì mu U lọ : O dakẹ
B'agutan t'a mu lọ pa.

4

A mu Jesu tọ ọba lọ,
Lati da A lẹbi ikú.
Lẹhinnâ a gba A loju,
Jesu kò sì sọrọ kán
A nlù U, a sì nrẹrin rẹ̀,
Ani a yàn Baraba,
A da Olododo lẹbi,
A dâre fun adaràn.

5

Awọn enia buburu
Wá oró t'a kò mọ̀ ri
A sì wùn ade ẹgun kán
T'a fi de Jesu lori;
A f'ọpa kán le E l'ọwọ́,
A sì fi I ṣ'ẹlẹya;
Jesu sì dakẹ; Bẹ̀ l'o tọ́
K'a ṣe nigbat'a ṣẹ wa.

6

Jesu rù agbelêbu lọ
S'ori oke Kalfari;
Nigbanâ l'aw'ọmọ ôgun
Fi iṣo kán mọ́ igi.
Lat'ori agbelêbu nâ
Jesu gbadua s'ọrun,
Wipe: « Baba, darijì wọn,
Nwọn kò mọ̀ nkán ti nwọn nṣe! »

7

Awọn enia buburu
Nrẹrin Jesu, nwọn wipe:
« B'ọ ba ṣe ṣ'ọmọ Ọlọrun
Sọkalẹ lori igi,

Lẹhinnâ a o gba Ọ gbọ́. »
Jesu iba ti ṣe bệ
Ṣugbọn ifẹ́ t'on ni si wa
Kò jẹ ki on sọkalẹ.

8

Jesu sì kú ; gbogbo ẹda
Sọkun fun ẹlẹda wọn ;
Kò si ẹda kán l'aiye yi,
Ti kò kún fun ikânu ;
Aworan t'o l'ẹ̀ru to bayi
Kì yio lè fà wa l'ọkàn ?
Jeṣu ! a kânu ikú rẹ,
Ma jẹ k'o d'asan fun wa.

---

*Air* : AIMONS JESU POUR NOUS EN CROIX

CHORUS

Jẹ 'ka kigbe t'inu, t'ifẹ́ :
Ave Jesu l'agbelêbu ! } *(bis)*.

1

K'a fẹ́ Jẹsu t'o nró l'igi
K'a mọ̀ pe fifẹ́ Ẹ l'iṣẹ́ wa,
Nitori, nipa ikú rẹ̀,
O ṣọ́ wa li ifẹ́ t'o tobi !

2

Ogo ni fun igi mimọ́ !
Lẹhin ti Oluwa ti yàn rẹ̀,
On kò jẹ, bi nigbatijọ,
Olorisun ti ẹ̀gan lẹya.

3

Ogo ni fun igi mimọ́!
Eso ti o so k'a tẹwọgba,
Lati ṣ'atunṣe l'aṣetan,
Ẹbi t'a jẹbi ni Adamu.

4

Ogo ni fun igi mimọ́?
Igi kọ̀ ni mo fi ori ba!
Jesu t'a ri l'ara igi,
On nâ ni a ma gba ibọ mi!

5

Ba Jesu fẹ́ agbelêbu!
O dara fun ibori aiye,
Ọlọrun yio bukún fun wa,
L'idajọ yio da wa li âre!

---

*Air :* VIVE JÉSUS

1

Ave Jesu!
Iranti rẹ̀ dun pupọ̀;
Ave Jesu, olorisun ayọ̀.
Ṣugbọn adun t'o rekọja gbogbo lọ,
Li ìwa ti rẹ̀ pâpâ li ọkàn wa
Ave Jesu! *(bis)*

2

Ave Jesu!
Ẹnu wa kò lè sọrọ,
Eti ti wa kò tilẹ̀ fetisi,

Tabi ọkàn enia kò lè ronu
Nkan t'o da bi Jesu, ọmọ Ọlọrun.
Ave Jesu ! *(bis)*

3

Ave Jesu !
Ireti apiwada ;
O ti ṣeun to fun abẹbẹ rẹ̀ !
O ti dara to fun awọn awá rẹ̀ !
O jù bẹ lọ fun awári rẹ̀ pâpâ !
Ave Jesu ! *(bis)*

4

Ave Jesu !
Oluwa ti ọkàn wa,
Ti yio sì jẹ ẹsan wa t'o tobi ;
Iṣ'ogo wa k'a ṣe ninu Ọ nikán,
Nisisin ati ninu aiyeraiye.
Ave Jesu ! *(bis)*

---

## O FILII ET FILIÆ

1

Ẹnyin Kristiani, ẹ yọ̀ ;
Ọba ọrun, ọba ogo,
Jinde n'isà okú loni.
Alleluia ?

2

Maria on Salome wá
Lati ba fi turari kún
Ara Jesu, Oluwa wa.
Alleluia !

3

Awọn ọmọ ẹhin meji,
Ti Magdalena bá sọ̀rọ,
Sare lọ sibi iboji.
Alleluia !

4

Ṣugbọn Jehan apostoli
Sare ya Peteru kọja
O sì tète kọ de'boji
Alleluia !

5

Angẹli alaṣọ funfun
Joko le'bojì, o si wí ;
F'obirin pe : Jesu jinde.
Alleluia !

6

Aw'ọmọ-ẹhin pejọpọ
Ni yara kan, Jesu sì wá
Wipe : Alafia fun nyin.
Alleluia !

7

Nigbat'apostoli Toma
Gbọ́ pe Jesu-Kristi jinde
On kò fẹ́ lati gbà a gbọ́.
Alleluia !

8

Jesu sì wí fun Toma pe :
Wò ìha, t'ọwọ́ t'ẹsẹ mi,
Má sì ṣe alaigbàgbọ́ mọ́
Alleluia !

9

Nigbat'apostoli Toma
Ri gbogbo ọgbẹ́ ti Kristi,
O wí pe : 'Wọ l'Ọlọrun mi
Alleluia !

10

Alabukún fun li ẹni
Ti kò ri, ṣugbọn t'o gbàgbọ́
Nwọn yio jogun ọrun rere
Alleluia !

11

Jẹ k'a yọ̀ l'ọjọ́ mimọ́ yi,
K'a sì yìn Ọlọrun logo
K'a sì f'ogo at'ọllá fun U.
Alleluia !

12

Jẹ k'a ṣọpẹ́ gidigidi
Fun Jesu t'o ra wa pada,
T'o sì ṣikùn ọrun fun wa.
Alleluia !

---

*Air :* JÉSUS PARAIT EN VAINQUEUR

CHORUS

A ! Jesu rere
T'o jinde l'âye,
Ma bori ikú
Ati ọrun-apâdi
Awa fẹ́ ran rẹ,
Mu wa l'agbara
Lati duro l'ifẹ́ rẹ mimọ́.

1

Sawo! Jesu aşęgun:
Olinu riro bę,
Orę tôlo kò si mó.
Sawo! Jesu aşęgun
Ę ma wá, ifęnu k'a fifu U!

2

Emi kò bęru ikú:
Oluwa Jesu mi,
O ti lé e jade lo;
Emi kò bęru ikú:
A dupę li owó Olorun!

3

Ninu okú l'o jinde;
Nigbati o jiya
O ş'atunşe fun awa
Ninu okú l'o jinde;
Irora pari tán l'òna rè!

4

Jesu, gbe ijó yi ga:
Akara mimó rè,
L'onję t'o bó ęmi wa.
Jesu, gbe ijó yi ga!
K'a jinde pęlu rè li ogo!

*Air* : PERÇANT LES VOILES DE L'AURORE

CHORUS

Jesu mi, t'o gboná fun ifẹ́, *(bis)*
Kún wa fun iná rẹ mimọ́,
K'a lè f'ọkàn gbigbona sìn Ọ,
K'a lè fẹ́ Ọ bi Iwọ ti fẹ́ wa. *(bis)*

1

Ẹnyin ẹlẹṣẹ, ẹ gbọ́ àrá,
T'o kùn si nyin l'oke ọrun ?
Manamana yio ṣubu lù nyin
B'ẹnyin kò ba mura lati pa ìwa dà.

2

Ọkàn Jesu, j'alânu fun wa
Awa fẹ́ ronupiwada.
Ni Sodomu b'Ọlọrun ti ri
Olododo mẹwa, l'ôtọ on kì yio run u.

3

Ọkàn Jesu, k'o ṣânu fun wa,
Nigbat'ọrun binu si wa.
Jesu mu ododo rẹ tùtu
Lori wa k'o sì yi ibinu rẹ̀ kuro.

4

Ọkàn Jesu, t'ẹlẹṣẹ bẹ̀,
Mu omije otoṣi gbẹ;
Ọkàn Jesu t'a tẹriba fun,
K'o jẹ alafia f'awọn olododo.

5

Ọkàn Jesu, titi d'ìgba yi
A ti j'alaimore si Ọ
Lat'oni lọ a o fẹran rẹ,
A o sì tẹle Ọ l'ọ̀na ìwà mimọ́.

6

Ọkàn Jesu, k'o dâbobo wa,
K'o sì gbija wa l'idanwò;
Ọkàn Jesu, jẹ ireti wa
Ati iṣẹgun wa l'akoko ikú wa.

---

*Air* : J'ENGAGEAI MA PROMESSE AU BAPTÊME

1

N'ijọ́ ti mo di ajogún ọrun,
Ẹlomì jẹri l'orakọ mi :
Nisisin o tọ́ ki nsọ̀rọ t'emi :
Mo jẹri t'ifẹ́, tinu tinu.

2

Mo bọ̀wọ fun Ọlọrun kanṣoṣo ;
Mo sì bọ Mẹtalọkán Mimọ́,
Ati Mẹtalọkán l'iṣọkán ;
Mo gbagbọ́ dede rẹ̀ l'otitọ.

3

Mo jẹwọ pe Oluwa mi Jesu
Jẹ ọmọ ti Ọlọrûn Baba,
Enia ati Ọlọrun pẹlu ;
O jiya nitori iféni.

4

O si kú, o tún dide li âye ;
O joko l'ọwọ́ ọtún Baba,
Nibẹ ni yio gbe ti padà wá
Ba âye on okú wijọ.

5

Enia gbogbo, ni wiwá rẹ̀,
Yio jinde pẹlu ara ti wọn :
A ṣirọ iṣẹ́ iriju wọn.
Ti ara wọn tikalawọn.

6

Ẹni re yio lọ si aiye rere,
Oburu si iná apâdi.
Eleyi jasi igbagbọ́ t'emi.
Ninu rẹ̀ ni mo fẹ́ lati kú.

---

*Air* : TROUPE INNOCENTE

1

Ọwọ ailẹbi
Ọmọ ọwọ́n t'ọrun,
Jesu fẹ́ fun nyin
L'onjẹ iyebiye :
Oluwa rere fẹ́
Lati wọ̀ inu nyin ;
N'ireti nâ t'o dara,
K'ẹ sọji itara,
Ọwọ ailẹbi.

2

Oluwa ọrun,
Nipa ifẹ́ wo ni
Iwọ ti ṣe wá,
Ni Sakramenti rẹ ?
O wá nitori mi !
L'igbagbọ́ mi tobi,
Emi wá mọ̀ rẹ libẹ,
Bi ọba mi rere,
Oluwa ọrun.

3

Ọlọrun tobi,
Ẹlẹṣẹ li emi,
Wiwá t'o fi wá
Ba mi lẹru pupọ
Ṣugbọn lati dari
Ẹṣẹ gbogbo jì mi
Anu rẹ ni mo tọrọ́;
Ọrọ rẹ nikan to,
Ọlọrun tobi!

4

Baba alânu,
Tẹwọgba ikânu
T'ọkàn olôtọ,
T'o dojuti ẹ̀ṣẹ;
Mo fẹ́ hùwa rere,
Titi d'ijọ́ ikú
Kì ntún ba Ọ linu jẹ!
Mba ti kuku gbé'hin.
Baba alânu!

5

Mo fẹ́ran rẹ pọ̀
Ki ntún fẹ́ rẹ si i
Ire ainopin
Kò s'ayọ́ lẹhin rẹ!
Ṣugbọn, Ọlọrun mi,
Pẹlu ini rẹ nlá
T'o ba f'ara rẹ fun mi.
Alafia mi pé.
Mo fẹ́ran rẹ pọ̀!

6

Ọlọrun mi O!
Mo fẹ́ gba ara rẹ,
Emi fẹ́ ṣ'ọkán.
Nisisin pẹlu Ọ.
Gbogbo ôre-ọfẹ
T'olotitọ ma gba
Ni Sakramenti mimọ́
K'a yara fi fun mi
Ọlọrun mi O!

---

*Air :* VICTORIA CANTEMUS

CHORUS

Ọkàn mi, k'o mura lati gba Komunioni.
Oluwa rẹ Jesu l'o pè ọ s'ọdọ rẹ̀;
Ara ati ẹ̀jẹ rẹ̀ l'o fẹ́ fun ọ bi onjẹ;
Fetisi on loni, yio kún ọ fun alafia.

1. Iṣẹ́ Igbagbọ́.

Oluwa, mo gbagbọ́ pe emi yio gba'ra rẹ
Ati ẹ̀jẹ ti rẹ mimọ́ lab'aworan akara.
Emi mọ̀ Ọ l'Ọlọrun ati li Ẹlẹda mi;
Ṣugbọn mu igbagbọ́ mi posi.

2. Işẹ Irẹlẹ

Ọlọrun mi Jesu, ẹlẹşẹ nla li emi.
Mo mọ̀ pe emi kò yẹ k'Iwọ wọ̀'nu ọkàn mi ;
Şugbọn sọ̀rọ kanşoşo ati ẹiya mi yio mọ́ !
Emi ti irẹlẹ nla bẹ̀ Ọ.

3. Işẹ Ikânu ẹ̀şẹ.

Ọlọrun mi Jesu, emi korira ẹ̀şẹ
Ti emi ti da si Ọ, inu mi si bajẹ pọ̀ ;
Sânu fun mi, Oluwa, dari ẹ̀şẹ mi jì mi.
Emi kò fẹ́ d'ẹ̀şẹ si Ọ mọ́.

4. Işẹ imôre.

Ọ ti fẹran mi to, Ọlọrun Olugbala !
Iféni rọ́ Ọ lati ş'ètutu l'agbelêbu.
Fun mi, otoşi'lẹşẹ, Iwọ f'ara rẹ b'onjẹ.
Ọpẹ wo l'emi o fi fun Ọ ?

5. Işẹ Ifẹ́.

Jesu mi Olufẹ, wá, ọkàn t'emi fẹ́ Ọ.
Yara wá duro ni mi lati pa ongbẹ nla mi.
Iwọ, ọkàn mi, dakẹ ; Jesu ti rẹ fẹ́ de tán ;
Paramọ́, f'irẹlẹ pade rẹ̀.

---

*Air* : O PAIN DE VIE !

CHORUS

Akara lâye !
Olugbala !
Ire mi pọju
L'inu mi Iwọ wà ! } *(bis)*

1

Lati mura inu mi li ọṣọ tán,
Ọlọrun yẹ yanfẹ ẹ l'âbo rẹ.
Mo ni Jesu, O tanna mimọ́ ni mi ;
Mo ri Jesu, mo fẹ́ On l'aféju !

2

Ninu'ra mi, emi tẹriba fun Ọ,
Mo şiju wo O l'imọlẹ igbagbọ́.
Ọga-Ogo ! Olitobi ainopin !
Kì ṣe emi, Iwọ ni gbè ni mi !

3

Fun Ọ, Kristi, ewo emi o fi san,
Fun ôre pọ̀ ti o ti ṣe fun mi !
Gba ifẹ́ mi, mo mbẹ̀ Ọ ; fi ipá rẹ
Si odi si ọtá t'igbalà mi.

4

Ba mi duro, Oluwa mi rere jù,
Iwọ nikan l'olori ifẹ́ mi.
Ṣe ẹmi mi li ọṣọ nigbapupọ,
Nipa fifi onjẹ l'âye fun mi.

---

*Air* : WHAT HAPPINESS

CHORUS

Oluwa mi Jesu-Kristi !
Onjẹ l'âye agbara mi !
Nigbakugba bọ́ ọkàn mi.
Iṣẹgun mi li ogo Rẹ.

1

Alafia wo l'o lè to ti emi ?
Emi ti ri ohun ti mo fẹ́.
Jesu-Kristi Olugbala mi rere
Ti t'ọrun wá si inu mi.

2

Jesu ! ọkàn t'emi jẹ tirẹ l'ótọ.
Da a duro ṣinṣin l'ọdọ rẹ.
Iwọ nikan k'o jẹ Oluwa t'emi !
Mo si jẹ ọmọ rẹ titi.

3

Eṣu, iwọ kò ba mi l'ẹ̀ru rara ;
Aiye, mo kọ̀, afẹ́ rẹ silẹ.
Jesu-Kristi wà pẹlu mi titi lọ !
Emi fẹ́ gbọ́ ti rẹ̀ nikan.

---

*Air* : IL EST SUR CET AUTEL, L'ETERNEL

CHORUS

Jẹ k'a foribalẹ fun Jesu
Ti mbẹ̀ l'ori altari.

1

On f'ogo rẹ̀ pamọ́ kuro l'oju enia
L'abẹ aworan akara.

2

Olugbala wa ni, Owá lati b'a wa gbe.
Enia, k'ẹ kunlẹ, Ọlọrun t'o l'ogo ni,
K'ẹ wolẹ l'ẹsẹ rẹ̀ mimọ́.

3

Augẹli mimọ́, wá, yìn âun on inu re
Ti ọba alagbara nâ.

4

Lati ni ọkàn wa ni Jesu-Kristi wá'bi.
Ẹ jẹ k'a fẹran rẹ̀, k'a sì fi ọpẹ́ fun u
Nitori iṣeun rẹ̀ nla.

5

Jesu, aw'ọmọ rẹ, ti'wọ kún fun ôre rẹ
F'ọkàn wọn fun Ọ titilai.

6

Jesu, sânu fn wa, k'o dari ẹ̀ṣẹ ji wa.
K'o sì bukún fun wa, k'a lè jẹ alafia
L'ọdọ rẹ li ọrun rere.

---

*Air* : SUR CET AUTEL

1

Kini mo ri
L'ori altari mimọ́?
Oluwa mi Jesu-Kristi ni.
Ọba ọrun,
Olugbala mi,
Nṣetutu fun ẹ̀ṣẹ mi
Lor'altari.

2

Tọkantọkan
L'emi tẹriba fun Ọ,
Tọkantọkan l'emi sì sìn Ọ.
Iwọ Jesu,
Oluwa t'emi,
Jẹ k'emi fẹ́ Ọ lailai,
Tọkantọkan.

3

Bukún fun wa,
Baba olinurere,
Sânu fun wa, k'o sì pa wa mọ́
Kuro l'ẹ̀ṣẹ;
K'o bukún fun wa
B'o ti lẹ jẹ p'a kò yẹ
Fun ôre rẹ.

## ADORO TE, DEVOTE

*Air* : THE WORD DESCENDING FROM ABOVE

CHORUS

Orisun ìwa mimọ́ gbogbo,
Jesu, Oluwa wa rere,
Wẹ ẹ̀ṣẹ wa nù li ẹ̀jẹ rẹ,
T'ẹ̀jẹ nâ die to'fun aiye!

1

Gbogbo wa kunlẹ niwaju Rẹ,
T'aiya, t'ifẹ́ a sì bọ Ọ,
Ọlọrun, t'o paramọ́ lòtọ
Labẹ awọn aworan yi!
Ẹmi wa tẹriba fun Ọ nâ
Niwọn ti agbara rẹ to;
Nitori b'o ba fẹ́ wò Ọ loju
Idara ogo Rẹ̀ lù u lẹ.

2

Awọn ọgbọn, bi ìriran wa,
Ifọwọkàn at'itọwò,
Mẹtẹta a ma ṣina nihin:
Ọgbọn igbọran, on nikan,
Ẹnit t'o fetisi igbagbọ́,
Kò ti tan ni jẹ rara ri.
Gbogbo nkan ti Jesu wí l'a ngbọ́.
Ọrọ Rẹ̀ l'otitọ pâpâ.

3

Iwa Ọlọrun nikanṣoṣo
L'o ti pamọ́ l'agbelêbu;
Nihin ìwa enia pẹlu
Nṣairi: a gbagbọ́, a jẹwọ

Iwa mejeji wọnyi t'ọkan.
A fẹ́ gba lọwọ́ Rẹ, Jesu,
Ohun gbogbo ti o ti fi fun
Ole apiwada rere.

4

Awa kò lè ri ọgbẹ ti Rẹ.
Bi Tom ti ri wọn latijọ;
Ṣugbọn a mọ̀ Ọ l'Ọlọrun wa:
Mu k'igbagbọ́ wa k'o ga si i,
K'awa reti Rẹ nikanṣoṣo;
K'a fi aiya wa, agbara
Ati inu wa gbogbo fẹ́ Ẹ
Bi Olugbala wa rere.

5

Jesu, t'o pamọ́ l'oju ti wa
L'aiye, fetisi adura
T'a fi t'inu ṣe nisisiyi,
Pe, jẹ k'a ri Ọ nijọ́ kan,
Laisi díwọ́, li ojukoju,
L'ọrun, lati jẹ alafia,
Ogo ati isimi pipe
Pẹlu awọn t'o d'ayanfẹ.

---

## ỌRUN ATI ALTARI

*Air* : UN CHÉRUBIN DIT UN JOUR A MON AME

CHORUS

Awa l'ọmọ Olugbala Kristi,
K'a jumọ yìn iṣeun Ọlọrun.
Mo ni ọrun t'emi ni Ukaristi;
Ipín ti wa o ti n'anfani to!

1

Angęli kan sọ f'ọkàn mi n'ijọ́ kan :
Ibaṣepe iwọ mọ̀ ọrun mi,
Ibi t'a mu wa jẹ alafia nla,
Ti a kò mọ̀ irú rẹ̀ l'aiye yi!
Ọkàn mi da angęli lohùn, wipe :
Otitọ ni, iwọ ri Ọlọrun ;
Ṣugbọn iwọ kò mọ̀ ifẹ́ Ọlọrun
T'o nfara sìn l'or'altari *(bis).*

2

Angęli nâ sì da mi lohùn, wipe :
Iwọ ha mọ̀ ayọ́ nla t'emi ni
Lati f'ojuba Ọlọrun l'ogo Rẹ̀?
Lojojumọ ọrun di dadara.
Mo sì wipe : O mọ̀ kini Hostia,
Iwọ t'ẹ̀ṣẹ kò ba ọkàn rẹ jẹ?
Iwọ ba ti sọkun l'ẹsẹ Oluwa
T'o nfi ara rubọ fun wa? *(bis)*

3

Angęli nâ sì tún fẹ́ sọ̀rọ miran :
Owí fun mi pe : Iwọ mọ̀ onjẹ
Ti emi njẹ? Fifẹ́, sisìn Ọlọrun
Ni onjẹ mi, t'o mu mi yayọ̀ nla.
Mo dahùn, wipe : Iwọ angęli mi,
Tôtọ, iwọ wà pęlu Ọlọrun ;
Ṣugbọn hostia ti mo foribalẹ fun,
Ti mo sì jẹ, wọ ti tọwò? *(bis)*

4

Angęli, jẹ k'a jumọ yìn Ọlọrun
T'O dara tobẹ f'awa mejeji.
Ọrun tirẹ ; hostia mimọ́ temi.
Ewo l'ipín t'o dara bi ti wa?

Mo nagasi ọrun, ile Baba mi ;
Li aiye yi ayọ̀ mi l'altari ;
Alafia rẹ, mo nfi sùru reti ;
Ṣugbọn t'emi o dara jù. *(bis)*

---

*Air :* QUEL BEAU JOUR, QUEL TOUCHANT SPECTACLE

1

Fọhùn kan kọrin, li ọjọ yi,
Si ara ologo pupọ,
Ati si ẹ̀jẹ iyebiye,
Ti Jesu ti ta silẹ,

CHORUS

K'a tẹriba fun
Oluwa Jesu,
Ninu Sakramenti mimọ̀.
Ki ẹbọ Kristi
Dipo t'ogbanì,
K'igbagbọ̀ ran ẹni lọwọ̀ ! *(bis)*

2

Bi Jesu, ẹni t'a fi fun wa,
T'a sì bí ninu Wundia,
Ti wâsu iyìn rere fun ni ;
O fẹ́ ṣ'iṣẹ́ nla k'o to lọ.

3

Li onjẹ alẹ ti ikẹhin
T'o jẹ pẹlu apostoli.
Lẹhin t'o ti ṣe gẹgẹ b'ofin,
O fara rẹ̀ pâpâ fun wọn

4

Ọrọ t'o ti d'enia pipe,
Nipa ọ̀rọ sọ ara rẹ̀
Di onjẹ, oti sì d'ẹ̀jẹ rẹ̀ ;
Otitọ yi ti dara to !

5

Agbara, ibukún, iyayọ̀,
Igbalà, ogo on ọ̀wọ,
K'a fi fun Baba ati Ọmọ
Ati Ẹmi Mimọ́ pẹlu.

---

## LAUDA SION

Fun ọdún ara Jesu-Kristi

*Air* : J'ENGAGEAI MA PROMESSE

1

Fi ogo, iyìn, kọrin, Sioni,
Fun Jesu Olusọ rẹ rere !
Gbe On ga niwọn tún wọn si pupọ ;
K'o dupẹ l'ọwọ́ iṣeun Rẹ̀.

2

Tẹwọgba ọdún t'o ti de loni :
Idasi akara mimọ́ lẹ,
Akara onjẹ alẹ Oluwa,
Akara l'âye On l'agbara !

3

Ohun ti Jesu ṣe l'onjẹ alẹ,
On paṣẹ k'a ṣe e l'iranti Rẹ̀,
L'òrọ nâ. alaṣẹ olôtitọ
A ma ṣe iparada silẹ.

4

Otitọ ijinlẹ ti kò ye wa :
« Akara di ara ti Jesu,
Ọti di ẹ̀jẹ ti Oluwa wa »,
L'a gbagbọ́ t'ilẹ́ tinutinu.

5

Ẹni re, o buru, jumọ gba jẹ.
Odaju pe opin wọn yatọ ;
Olôtọ ma ko ère fun'ra rẹ̀ ;
Aiṣotọ sì ma jere egbé !

6

Akara awọn angẹli l'eyi,
T'a ti sọ di onjẹ araiye,
Ti ara ilẹ a ma gba jẹ ni,
T'a ma jẹ l'iwà òre-ọfẹ.

7

Oluṣọ rere, akara tòtọ !
Oluwa Jesu, ṣânu fun wa.
A mbẹ Ọ, bọ́ wa, ṣọ wa, dari wa ;
Alafia k'a ri laiyeraiye.

8

Ẹlẹda, t'o li agbara gbogbo,
Olutọ wa otoṣi'l'ẹ̀ṣẹ ;
Pin fun nì ninu ôre-ọfẹ nâ
T'o npamọ́ ni komunioni.

## ORIN MINỌ SI KOMUNIONI MIMỌ

*Air* : MON DOUX JÉSUS NE PARAIT PAS ENCORE

1

Oluwa mi Jesu-Kristi kò ti de ;
Iwọ oru, yio ha duro titi ?
Ọrun owurọ
K'o yara wá
K'o sì fun mi l'Olufẹ mi pada ;
Ayọ̀, ifẹ́ at'alafia mi ni. *(bis)*

2

Ọlọrun mi yio farahàn lais'ogo ;
L'ab'aworan akara l'O gbe wà ;
Ọba ogo nâ
Fẹ́ gbe'nu mi.
Awọn oju kò lè ri I l'ogo rẹ̀ ;
Ọkàn wa nikan l'o lè fojukàn A. *(bis)*

3

Ibujoko t'ọba aw'ọba l'emi,
Bẹni Jesu fẹ́ ba ọkàn mi gbe.
Ohun iyanu
Fun ọrun ni,
Ọlọrun mi, m'ọkàn mi yẹ fun Ọ,
Ifẹ́ nla rẹ l'o lè sọ ọ di mimọ́. *(bis)*

4

Oluwa mi, ifẹ̀ rẹ fà mi l'ọkàn ;
Mo sì sọkun nitori mo ṣẹ Ọ.
Ẹnyin, oju mi,
Ẹ damije !
Mo gba Jesu ! b'inu mi ti dùn to !
Aiye, afẹ rẹ kò fun mi l'ayọ̀ to. *(bis)*

5

Akara nâ yio m'ọkàn mi l'agbara
Lati kọjuja s'idanwò èṣu ;
Emi kò bẹru
Ibinu rẹ ;
Ìkọlu rẹ kò lè fò mi l'aiya,
Ami ẹrí t'iṣẹgun mi l'Ọlọrun. *(bis)*

6

B'ânu Jesu fun ẹlẹṣẹ ti pọ̀ to,
Ọpẹ wo ni a lè fun ifẹ́ rẹ̀ ?
Jesu, kil'O fẹ́
Fun ôre rẹ ?
Gba ọkàn mi, mo fi tọrẹ fun Ọ.
Ọkàn nâ to, on nâ ni Jesu mbere. *(bis)*

---

*Air* : MON CŒUR EN CE JOUR SOLENNEL

CHORUS

Ipinnu tán,
Iwọ nikan,
Ọlọrun,
Gba ifẹ́ mi !

1

Li ọjọ́ yi, mo fẹ́ yanfẹ,
Ẹni t'a ṣe ọba ifẹ́ mi :
Iyemeji kò lè si mọ́ :
Fun Ọlọrun mo fi ọkàn mi.

2

Itori ti tani l'o jẹ
Ẹmi nâ li Ọlọrun li dá,
Ti Jesu-Kristi sì yẹ bọ́,
Nipa ẹmi, ara, ẹ̀jẹ rẹ̀.

3

Lọdọ rẹ̀ alafia gbe wà.
Nidaju tán, wiwá rẹ̀ si mi,
O ti kún mi li oju tán,
O ti mu ipinnu mi mulẹ.

4

Ewo ni mo tun lè fẹ́ si i
Ọlọrun mi pâpâ mbẹ ni mi :
A ! kini gbogbo ini mi,
Fun ẹni t'o n'Olodumare ?

5

Jesu, t'inu mi mo dupẹ.
Lọdọ rẹ, fun ôre rẹ gbogbo
Lati fi san wọn nisisin
Mo pinnu lati fẹ́ Ọ nikan.

---

*Air* : QUEL SPECTACLE S'OFFRE A MA VUE !

1

Iri wo ni mo ri loniyi ?
Jesu l'o rè oke ọrun ;
Aw'Angẹli y'awọ sanma ka
T'o gba a kuro loju enia.

CHORUS

K'a ba gbogbo Angęli şǫkan
Lati kǫrin yìn Oluwa,
T'o fi işęgun goke ǫrun
Lęhin t'o ti bori èşu. *(bis)*

2

O lǫ gba ère işęgun rę̀
Ati ti işe lile rę̀ ;
Lati ori itę ogo rę̀,
O n'ifę́ ki ntǫpasę rę̀.

3

Mo ję arole ǫrun rere,
Alabapin ogo Jesu ;
Işęgun rę̀ li itęnumǫ́
Ti ogo ati t'ǫlá mi.

4

Şugbǫn k'o to fi aiye silę
Ki on sì to wǫ'nu ǫrun
O ti jiya li ǫ̀na pupǫ,
O kú lori agbelèbu.

5

Ijiya rę̀ l'o de E l'ade nâ.
T'ęnyin ri l'ori rę̀ l'ogo !
Bi a ba fę̀ lǫ si ǫrun rere.
O tǫ́ k'a tǫna ijiyà.

*Air :* LE VOICI L'AGNEAU

CHORUS

Sawo ! onję ęlęmi,
Ti ma bọ́ Angęli !
Wo ! Agutan Ọlọrun
T'o ti kú fun wa !

1

Baba olinu re,
Olușọ wa ni,
Ọrę olotitọ,
Oluwa șeun.

2

Emi gba Jesu gbọ́
Labę aworan,
Li akara mimọ́,
L'ôtọ Jesu wà.

3

Mo fi igbọkànle
Nreti Jesu mi,
On ję idi lile,
Ti ifęnu mi.

4

Jesu olôre mi,
Wá dana ifę́,
Ifę́ mimọ́ tirę
S'ọkàn mi loni.

---

## LĘHIN KOMMUNIONI MIMỌ

*Air :* QUE MON SORT A DE CHARMES

CHORUS

Ifę́, ọpę at'ogo
Mo fi fun Oluwa :
Ki Jesu nikan jọba
Lori ifę́ t'emi ! } *(bis)*

1

Ipín t'emi dara jù !
Jesu wà l'ọkán mi
Emi kò bęru nkán ni :
Alafia mi nla.

2

Tal'o lè sọ ire mi ?
Jesu wà l'ọkàn mi ;
On nikán l'Oluwa mi
Ati itunu mi.

3

Ki Jesu nikán jọba
Aiye ẹlẹtan yi!
Sisìn Jesu Ọlọrun
Ni gbogbo ogo mi.

4

Aiye, mo kọ̀ ọ silẹ,
Ayọ̀ rẹ jẹ asan;
Mo l'ohun ti kò ṣe nù
Jesu wà l'ọkàn mi.

5

Jesu nikan mo fẹ́ nì;
On nà jẹ Baba mi;
On nà l'emi gbẹkẹle
Loni ati lailai.

---

Isọkalẹ Ẹmi-Mimọ́ sori awọn Apostoli

*Air* : SUR LES APOTRES ASSEMBLÉS

(Manuel de Verdun)

CHORUS

Ọlọrun, rán Ẹmi rẹ wá,
Ki oju ilẹ ba lè dọtún,
K'iṣẹ Jesu lọ siwaju
Nipa òre-ọfẹ rẹ ati itara wa

1

Sori awọn Apostoli
T'o ti pejọpọ ni yara kan
L'Ẹmi-Mimọ́ fẹ́ sọkalẹ;
Lojiji iró nla t'ọrun wá
Ifoiya ṣaju Ọlọrun
Nigbat'o fẹ́ kọ́ wa l'ẹkọ́ rẹ;
Lati f'ọllá nla rẹ̀ hàn wa
O lò manamana at'àrá. (*bis*)

2

Ẹny'Apostoli má bẹ̀ru,
Ọlọrun kò fé jẹ nyin liyà ;
Ahọn inà, t'o yọ si nyin
Yio kún ọkàn nyin fun imọlẹ
Ẹ ranti pe Jesu-Kristi
Ti ṣ'ileri Ẹmi-Mimọ́ rẹ̀
Fun nyin k'O to fi nyin silẹ
Loni l'o mu ileri nâ ṣẹ. (*bis*)

3

Mo ri ẹnyin t'o kún f'ayọ̀.
T'o bẹ̀rẹ si ède miran fọ̀.
B'Ẹmi-Mimọ́ ti ba le nyin,
O kọ́ nyin ni gbogbo ọgbọn rẹ̀
Lat'igba na lọ kò si nkan
T'o lè dẹruba nyin, kò si nkan
Ti o lè da gbogbo nyin duro
Lati wasu ọ̀rọ Ọlọrun (*bis*)

4

Ẹ sáre lọ sibi gbogbo
Ti a kò mọ̀ Ọlọrun tòtọ,
Lati wâsu Ihin rere,
Botilẹṣepe ao lù nyin pa,
Ẹ mâ kọ́ gbogbo araiyé,
K'ẹ sì mâ Batisi gbogbo wọn.
Li opin ọjọ́ àiyé nyin
Ao f'ade ogo dé nyin lori. (*bis*)

5

Ẹmi imọlẹ at'ifẹ́
Yi ọkàn ti gbogbo wa padà,

K'o si kún wọn fún ẹbun rẹ
Nipataki fun ifọkansin.
Nigbanâ l'ao f'igboiya
Tọ̀ Jesu lẹhin titi d'ikú.
A kìo f'igbagbọ́ wa silẹ
Botilẹjẹpe a fẹ́ pa wa. (*bis*)

---

## *Air* : LE CIEL EN EST LE PRIX

CHORUS

Mura ! mura !
Aiye rere fẹ́ de ! (bis)

1

Aiye rere fẹ́ de !
Ọrọ wonyi ti dara,
O ti ni isọji to
Fun itara ẹni !

2

Aiye rere fẹ́ de !
Mo kọ irera asán,
Eṣu on eke silẹ.
Mo gba agbelèbu !

3

Aiye rere fẹ́ de !
Atẹle Jesu l'emi,
Igbagbọ́ rẹ̀ mo jẹwọ,
L'ìye ati l'ikú !

4

Aiye rere fẹ́ de !
Nigbati mo kerora,
Bi inu mi fẹ́ binu,
Mo wí fun u l'ẹ̀sọ !

5

Aiye rere fẹ́ de !
Nibi ire ainopin.
A ! bi a ti simi to
Imiẹdun kò si !

---

## ỌKAN MIMỌ JESU

*Air :* SAINTE CITÉ

CHORUS

Ọmọ Ọlọrun !
Olugbala !
Ifẹ́ Rẹ mimọ́
L'iṣura inu wa } *(bis)*

1

Ọkàn Jesu, inu rẹ ti dara to !
Ọlọrun ṣe e li ọṣọ l'aṣẹ tán.
Ẹni mẹta, Ọlọrun kán wà nibẹ
Pẹlu gbogbo awọn iṣura wọn.

2

Oluwa wa, Iwọ ti fẹ́ l'ibí Rẹ
Ṣe apẹrẹ iṣeun Rẹ fun wa,
Nipa tita ẹ̀jẹ Rẹ mimọ́ silẹ,
Bi ijeri etùtu fun aiye.

3

Iwọ ndagba, l'imura de ijọnâ
Ninu eyi t'o fẹ́ lati jiya,
Nitori wa, fun igbala ẹmi wa,
Ati pẹlu fun ogo Baba Rẹ.

4

Oluṣọ re bi Ọ ba wá agutan
T'o ti sọnu, ọkán Rẹ fà a lọ;
T'o ba ri i tán, ifẹ́ rẹ kò simi mọ́.
O d'inudun, pẹlu ifẹnuko.

5

Iwọ ti kú, O ti ṣe atunṣe tán,
O ti jinde kuro ninu okú;
O sì joko l'ọwọ́ ọtún Baba Rẹ,
Ṣe wa l'ôre lati ba Ọ jọba.

---

*Air* : MARIE, AH! C'EST MA MÈRE!

CHORUS

Jesu, Iwọ Baba mi,
Mo jẹ aburo rẹ,
Iwọ ntọju mi l'aiye,
Iwọ nran mi l'ọwọ́.
Jesu, Iwọ Baba mi
Mo jẹ aburo rẹ.

1

Jesu, Iwọ Baba mi,
Iwọ ti ntọju mi,
Iwọ ni t'o mu mi lọ
Ninu ọna rere
Jesu, Iwọ Baba mi
Iwọ ti ntọju mi.

2

Jesu, Iwọ Baba mi,
Iwọ ti nṣânu mi,
Iwọ gbọ́ adura mi
Lati ṣipẹ fun mi.
Jesu, Iwọ Baba mi
Iwọ ti nṣânu mi.

3

Jesu, Iwọ Baba mi,
Iwọ darijì mi,
Iwọ ti ri ẹ̀ṣẹ mi
Iwọ ti nṣânu mi
Jesu. Iwọ Baba mi,
Iwọ darijì mi.

4

Jesu, Iwọ Baba mi
Emi sì fẹran rẹ
Ninu ọkàn rẹ l'aiye
Ni mo fẹ́ gbe titi.
Jesu, Iwọ Baba mi
Emi sì fẹran rẹ

*Air :* J'ENGAGEAI MA PROMESSE AU BAPTÊME

1

Ọkàn mi yìn Ọlọrun l'ogo,
O sì yìn Jesu, Oluwa wa,
Jesu ti ẹ̀ṣẹ wa nbukù lọ,
Lat'ijọ́ ti o ti kú fun wa.

2

L'idanwò, k'a ma bẹ Jesu-Kristi
Lati yẹ fetis'adura wa ;
K'a sì fi gbọkanle kepe si rẹ :
A ṣegbe, Jesu, ran wa l'ọwọ́ !

3

Fun'ra wa l'a mbẹ Ọ, Jesu rere,
A mbẹ Ọ fun awọn ẹgbẹ wa,
A mbẹ Ọ fun ọtá tiwa pẹlu,
A mbẹ Ọ, darijì gbogbo wa.

4

N'ijọ́ ti ìgba wa yio ba fẹ́ tán
Ti a fẹ́ pè wa si idajọ,
Nigbanâ, mu sûru fun ẹlẹṣẹ ;
Mu sûru, k'o sì pa wa l'âre.

5

Ogo ni fun Baba, Ọmọ pẹlu ,
Fun Ẹmi-Mimọ́ olutunu :
Ọlọrun ọkán li ẹni mẹta
Ogo kán, iyìn kán ainopin.

*Air* : BÉNISSONS A JAMAIS LE SEIGNEUR

CHORUS

K'a ṣ'ọpẹ fun Jesu
Nitori ôre nla rẹ̀ } *(bis)*

1

Ẹnyin, Angẹli mimọ́,
Ẹ yìn Oluwa wa ;
K'ẹ sì dupẹ fun U
Nitoriti o ṣeun.

2

A kò ri baba kán ri
T'o fẹran ọmọ rẹ̀,
T'o ṣe itọjú wọn,
Bi Jesu ti ṣe fun wa.

3

B'oluṣ'agutan rere
Ọlọrun tọju wa ;
O sì gbe agutan
T'o ti ṣina, l'ọrọ̀n rẹ̀.

4

Anu rẹ̀ ntì wa lẹhin,
Imọlẹ rẹ̀ ntọ́ wa ;
Ẹkọ́ rẹ̀ sì nkọ́ wa,
Ifẹ́ rẹ̀ sì mu wa yọ̀.

3

Jesu nikan l'iyè wa,
On nikan sì l'âbo
Ati iṣura wa ;
Laisimi k'a ṣọpẹ fun U.

---

IYÌN OLUWA WA

CHORUS

Ọmọde, k'a fẹ́ Ọlọrun !
Jẹ k'a yìn Oluwa,
K'a dupẹ fun Jesu-Kristi,
Olugbala, Olugbala.




1

Gbọ! ẹlẹṣẹ, ranti Jesu,
Oluwa rere rẹ;
K'o sì fi imôre rẹ hàn
Nipa gbigbe e l'oke.

2

Awa gbogbo k'a yìn Jesu
T'o fi ẹ̀jẹ rà wa;
Ṣugbọn k'a ma dupẹ Baba
T'o fun wa ni Jesu.

3

Ẹmi-Mimọ́ olutunu,
Ati o!ôre wa,
Ẹni t'o sọ wa di mimọ́,
T'inu wa k'a dupẹ.

---

*Air* : DIEU DE CLÉMENCE, DIEU PROTECTEUR

CHORUS

Baba alânu, Ọlọrun wa!
Awa ọmọ ẹlẹbi
A mbẹbẹ fun ânu.

1

Ẹlẹda wa, wò! l'ẹsẹ̀ rẹ l'a ti de
L'igbẹkẹle ânu rẹ t'o tobi.
Gbogbo wa pọ̀ tinutinu l'a kigbe:
Ṣânu fun wa otoṣi ẹlẹṣẹ!

2

Ran wa l'ọwọ́ nitori Jesu-Kristi
Ẹni t'o ta ẹ̀jẹ mimọ́ fun wa.
Eṣu, aiye, ẹ̀ṣẹ yio ha bori wa?
Sânu fun wa, otoṣi ẹlẹṣẹ!

3

Ailera wa ti fà wa sinu ẹ̀ṣẹ;
Ṣugbọn awa kânu gidigidi :
Tì wa lẹhin, Ọlọrun alagbara,
Ṣânu fun wa otoṣi ẹlẹṣẹ!

---

*Air :* MON DIEU, MON CŒUR TOUCHÉ

CHORUS

Ọlọrun, ṣânu mi!
Jọ! ṣânu mi!
Iwọ l'ânu julọ,
Jọ! ṣânu mi :
Iwọ l'ânu julọ!

1

Ọlọrun, jọwọ mi!
Ẹṣẹ mi pọ̀,
Dari wọn jì mi,
Kún ọ̀re rẹ si mi,
Gbe ẹbi mi kuro;
Emi kò lè koju s'ọrun lainitiju.

2

O ti wí mi pupọ :
Ọmọ mi, wá,
Emi mo npè rẹ;
Ṣugbọn mo fẹ j'afẹ,
Niwọn t'o ba wù mi.
Iwọ sì ti lè fẹ foriti sibẹsibẹ!

3

Mo sì tún wà l'ewu,
Lati ṣe kú,
N'iwà t'ẹ̀ṣẹ nla ;
Diẹ, diẹ l'o kù,
Emi fẹ́ ṣegbé tán.
Bawo l'emi lè ṣe kuro jade l'oju rẹ?

4

Lati isisin lọ,
Ọlọrun mi,
Mo fẹ́ tẹle rẹ.
Jẹ ki npìwa mi dà,
Jẹ ki nsọ di mimọ́,
Ki mba lè d'ọdọ rẹ, l'isimi ainopin.

---

*Air* : CHANTONS LES COMBATS ET LA GLOIRE

CHORUS

Ẹ wá lati kọ́ ihin titun !
K'a fi ogo fun Ọlọrun,
K'a sì gbe Jehofa li oke :
O jẹ ọba aiyeraiye *(bis)*

1

O ti yanfẹ araiye to bẹ
Ti o fi igbala ṣe wọn ;
K'awọn olinu ifẹ́ rere
K'o ma lè lọ simi l'ogo.

2

A bukún fun enia mimọ́,
Ẹni t'o mbẹru Ọlọrun,
Ti o sì nrin l'ọ̀na otitọ,
Li ọjọ́ aiye wọn gbogbo.

3

Ibukún ni fun wọn li aiye,
Oju kì yio ti wọn l'ọrun;
Nwọn ti ṣẹgun awọn ọtá wọn,
Nwọn jere ọrun l'agbara.

4

K'a sì fi igbala Jesu hàn
L'oju keferi nigbangba;
Ki nwọn lè mọ̀ otitọ l'ọkàn,
K'okunkun ma sì yi wọn ká.

---

## *Air* : TOUT N'EST QUE VANITÉ

1

Asan ni nkan gbogbo,
Eke ati ailera
Ni gbogbo ohun wọnyi,
T'aiye gbekalẹ l'oju wa,
Ohun ọṣọ wọnyi,
T'o jọ dara
Ohun ini yi,
L'o tan ni jẹ,
Nwọn fò wa loju
Ṣugbọn nkan gbogbo nkọja lọ.

2

Lasan ni ajaiye,
Lati jẹ alafia,
Nfi ara rẹ̀ fun afẹ́,
T'aiye ẹlẹtan yi fihàn;
B'o ti nwá afẹ́ to,

T'o wù'ra rẹ̀,
Bẹni inu rẹ̀,
Yio bajẹ to ;
Alafia nsá
Niwọn bi a ti lepa rẹ̀.

3

Kini ohun ini
Owo ati iṣura,
Ti a nkojọ l'ọ̀pọ, dà
Fun ẹnit'o ni lati kú ?
B'on nikan ba jọba
Gbogbo aiye,
Nkan gbogbo d'opin
Fun u l'ijọ́ ikú rẹ̀
L'ijọ́ ikú rẹ̀
Posi nikan ni ini rẹ̀.

4

Kini gbogbo ọla
Ati orukọ nla, da ?
Kil'iro ati ifẹ́
Enia t'o ngberaga, da ?
Ohun asan ni nwọn,
Ojì nikan,
Idijì tòtọ.
Ati eke
Ni nwọn t'o dasan
Lẹhin ti nwọn tàn wa jẹ tán.

5

Mo ti ri enia
T'o ndẹṣẹ si Ọlọrun
T'o sì ngbe ara rẹ̀ ga
Jù bi igi tutu nla lọ ;

A sì nteriba fun
Agbara rẹ̀,
A sì n'ibẹru
Orukọ rẹ̀;
Ṣugbọn, kiyesi!
Mo nwá a lasan. on kò si mọ́.

6

Ikú, l'ibinu rẹ̀,
Yio lù ẹnikẹni pa.
On kò da ẹnikan sí,
B'o ti wù ki ipò rẹ̀ ri
Ibaṣe ọba ni,
Ọmọ-ọdọ,
Tabi talakà,
T'ab'ọlọrọ̀:
Nwọn ni lati kú!
Ibojì ti durode wọn.

7

B'a ti ns'otoṣi to!
A gbagbọ́ pe a lè ri
Alafia ọkàn wa
L'aiye yi to kún fun oṣi!
Ọlọrun nikan ni
Aiyeraiye,
Alaikú, pipe
At'olufẹ́
Pẹlu ipa rẹ:
Ẹ jẹ k'a ṣe tirẹ nikan.

*Air* : A LA MORT

CHORUS

L'akoko t'ikú de,
Nkan gbogbo yio d'opin ;
Nigbanâ Ọlọrun
Yio dajọ wa.

1

Dajudaju a o sì kú,
Ao fi aiye yi silẹ;
A ti pinnu rẹ tẹlẹ bẹ̀,
O tọ̀ k'a mu aṣẹ nâ ṣẹ.

2

Bi itana t'o rẹ̀ l'alẹ,
Bẹni opin enia ri
N'ijọ̀ kan ikú t'o l'ẹ̀ru
Yio f'opin s'ọjọ̀ aiye wa.

3

Ẹlẹṣẹ, wá sumọ boji,
Rẹ̀ igberaga rẹ silẹ ;
Nibẹ l'ohunkohun t'a nfẹ̀,
Di ohun asán nikẹhin.

4

Ẹnyin, ọmọ igberaga,
Kini ẹwà yio da fun nyin ?
Oju nyin t'o pawọ rẹ̀ da,
Yio sọ nyin d'ohun irira.

5

Ẹnyin t'o nfẹ afẹ aiye,
T'o sì nfetisi ifẹ nyin,
B'ayida nâ ti l'ẹru to,
T'ikú yio ṣe fun gbogbo nyin?

6

Bi a ba pè nyin s'idajọ,
Tal'o ti mura ninu nyin?
Ipin ti ọpọ ninu nyin,
Yio jẹ ikú ainipẹkun.

---

*Air* : HÉLAS! QUELLE DOULEUR

1

Oṣe!
Ironu wo,
Mo ti ronu
Ti mo da omije!
Oṣe!
Ironu wo,
Mo ti ronu
Ti mo wà riri!
Nigbani,
Oluwa, li ọna,
Ofin rẹ
Mo nri alafia
Oṣe!
Nisisiyi
Esitiṣe,
Ti kò ri bẹmọ!

2

Ikú,
Ti tẹle mi,
Okúnkun de,
Emi fẹrẹ ṣubu;
Ikú,
Ti tẹle mi,
Aiye nsálọ,
Gbogbo nkan d'òfò!
Ikú nâ,
Iboji kan l'o nṣi,
Ohun rẹ
O sì npè mi nibẹ;
Ikú,
Ikú buru,
Ki nto dagbà,
Iwọ fẹ mi kú!

3

Ọrun!
Mo sọ rẹ nù,
Mo gbe ọ ta.
Nipa aṣiwere,
Ọrun!
Mo sọ rẹ nù,
Mo gbe ọ ta,
Mo jẹbi pupọ.
Laisi rẹ
Aiye ti mo fẹ́ jẹ
Yio jasi,
Ibanujẹ fun mi.
Ọrun!
Ti mo ti fẹ́,
T'o ti wù mi,
Ki nma ri ọ lai!

4

Bẹkọ!
Iṣina ni,
Ipọnju mi
Ti ba mi ninu jẹ
Bẹkọ!
Iṣina ni,
L'ikẹdun mi,
Mo kẹgbẹ Jesu.
On gbọ́ mi
On si fà mi mọra,
L'ẹjẹ rẹ,
Mo tún gba ilera;
Bẹni,
Mo fẹran On,
Ikânu mi
Ti da mi l'âre!

5

Jesu!
Oluwa mi,
Onjẹ l'âye,
Wá kún ifẹ́nu mi,
Jesu!
Oluwa mi,
Onjẹ l'âye,
Wá li aipẹ mọ́.
Wá dana
Ifẹni mimọ́ rẹ.
Titi lai,
Sinu àiya t'emi,
Jesu!
Olugbala!
Mu mi simi
Pẹlu rẹ l'orun.

*Air* : MON DOUX JÉSUS, ENFIN VOICI LE TEMPS

1

Jesu rere ! pẹlu ibanujẹ
Awa ti de lati tọrọ ânu :
A ti jẹbi, ṣanu fun wa,
A kì yio d'ẹṣẹ mọ́ lai, Jesu rere !

2

Olugbala ! ranti ẹjẹ mimọ́
T'o fi ra ni kuro ninu ikú.
A mbẹ Ọ, jẹ k'a jere rẹ
Fun igbala ẹmi wa, Olugbala !

3

Jesu dakùn ! gbogbo wa ntẹriba
L'itẹwọgba idarijì pipe.
Jọ ! ṣe sùru, fetisi wa,
Fetisi wa, ṣe sùru ; Jesu dakùn !

---

*Air* : CÉLÉBRONS CE GRAND JOUR

CHORUS

Jesu, Ọlutunu otoṣi,
Ẹni t'o ṣí ọrun fun wa,
Ọtá buburu ti fẹ́ de tán,
Ṣe sùru, wá ran ni l'ọwọ́.

1

A ! Jesu t'o pamọ́, tinutinu mo bọ Rẹ
L'abẹ aworan akara.

Ọkàn mi ọlọ̀tọ niwaju Ọ tẹriba,
Ọgbọn ara mi kì mọ Ọ.
Ọrọ otitọ l'Iwọ pâpâ!
Mo gba gbogbo t'o ti wí gbọ́;
Si Ọ ọkàn temi ṣiju wo
Ni Sakramenti mimọ́ Rẹ.

2

Iwà bi Ọlọrun sapamọ́ l'agbelèbu;
Nihin enia sì pamọ́:
Iwa mejeji pọ ẹmi mo tinu gbagbọ́;
Mo ba olè rere bẹ Ọ.
Bi Tom emi kò ri ọgbẹ Rẹ
Ṣugbọn mo gba Ọ ni Baba.
Mu igbagbọ́ t'emi di tobi,
Ifẹ́ mi k'o sì wá ya si i.

---

*Air* : GOUTEZ, AMES FERVENTES

CHORUS

Ibukún fun olôtọ
Olitara ẹni!
On ti ni ẹ̀bun gbogbo,
Ti oluwa ọrun!

1

Jaiye, ọkàn olôtọ
Sá jaiye ire rẹ!
Jẹ ki itara mimọ́
K'o mulẹ l'inu rẹ.

2

Pẹlu itara mimọ́,
Ẹni sọ d'ayanfẹ!
A ma ko jọ l'inu rẹ
Mimọ́ ìwa gbogbo.

3

Pẹ'u itara mimọ́,
Igbagbọ́ ma gbiná;
Imọlẹ rẹ b'Ọlọrun,
Ma mọlẹ ọna rẹ.

4

Pẹlu itara mimọ́,
Ireti rẹ sọji;
A sì ma tù on l'inu,
L'akoko irora.

5

Pẹlu itara mimọ́,
Ifẹ́ni ti ga to!
Oluwa rẹ ma jiya,
Gbogbo nkan fun Jesu

6

Pẹlu itara mimọ́,
Apiwada j'ayọ̀
Ninu ẹkún t'o sọkun.
Nitori ẹ̀ṣẹ rẹ.

7

Pẹlu itara mimọ́,
Kò si nkan t'o ṣoro:
Ipọnju tabi ire,
Ma mu alafia wá.

8

Laisi itara mimọ́.
Ire tôtọ kò si.
Ẹwà ọkàn a bajẹ
Pẹlu ôre-ọfẹ

---

*Air* : CATHOLIQUE ET FRANÇAIS TOUJOURS

CHORUS

A kì ọ, agbelêbu mimọ́!
Fetisi olufẹ́ t'o gbadua loni:
Dari ẹ̀ṣẹ jì wa, nipa ẹ̀jẹ Jesu, } *(bis)*
Ẹjẹ nâ t'o ṣe ọ l'ọṣọ. }

1

Alasia ọba mbọ̀ wá;
Agbelèbu kò n'ẹgàn mọ́:
Lori rẹ̀ ni Jesu ti kú,
K'a ba lè jẹ ìye tôtọ.

2

Lori igi Oluwa wa,
Gb'ọgbẹ buru l'iba osi:
O di ẹ̀jẹ pẹlu omi
T'a ma fi lù ẹ̀ṣẹ wa wẹ̀.

3

A ti mu ṣẹ ọ̀rọ nâ tán,
Ti Dafidi ti kôwe rẹ,
Fun araiye gbogbo, wipe:
« Nipa igi Jesu jọba. »

4

Igi dara on ẹlẹwà,
Alasiki ninu gbogbo;
Ayanfẹ ti Ọlọrun yàn
Li altari ẹbọ Jesu.

5

A! O ṣeun, agbelêbu!
Itoripe, li ori rẹ,
Owo t'a fi rà araiye,
Eyini ni, Jesu ti hàn!

6

Trinitati, ori ìye!
Ki ẹlẹmi ẹda yìn Ọ:
Fun olufẹ́ agbelêbu,
K'o bùn aiye ainipẹkun.

## IṢỌPẸ

*Air* : UNIS AUX CONCERTS DES ANGES

CHORUS

A ! ẹgbẹ mi
Ẹ wá ṣọpẹ
Ti Jesu k'a ma duro !
A ti ṣegbé,
O gba wa là,
Ẹ wò b'O ti fẹ wa to !

1

Jesu l'ori agbelèbu
Ti jẹ Olurapada ;
Ẹjẹ mimọ t'O ta silẹ
L'O fi wẹ ẹṣẹ wa nù.

2

Lati jere igbalà wa,
K'awa gbọkànle Jesu ;
K'a mu oju kuro l'aiye
Ti o kún fun idanwò.

3

Lati ri Jesu li ọrun,
O tọ k'a rin l'ọna rẹ,
K'a pa awọn ofin rẹ mọ,
Fun ewu ni k'a sì sá.

5

Kristi, sânu fun ẹlẹṣẹ.
Ki keferi wá mọ Ọ !
Ki nwọn kuro l'ọwọ ẹtan
Lati jẹwọ ẹkọ rẹ.

---

*Air* : JE METS MA CONFIANCE

CHORUS

Enyin, orilẹ de.
Titi d'opin aiyé,
Sìn ọkàn mimọ Jesu
T'inu, t'ifẹ t'ifẹ.
(bis)

1

Si Ọkàn Jesu f'o kún
Fun ifẹni si wa.
K'awa fọhun kán kọrin
Iyìn ati ogo.

2

Jesu, Ọkàn rẹ ti da!
O fẹ wa l'afẹtan!
Ẹnu wa kò lè sọrọ,
B'ọkàn wa ti fẹ ẹ to!

3

Ẹṣẹ wa pọ̀, tôtọ ni;
A sì gbagbe rẹ ri;
Ṣugbọn jẹ k'ânu rẹ nla
K'o mu wa pada wá.

4

B'Iwọ ti ni irẹlẹ,
Ti ọkàn rẹ sì mọ́,
Bẹ gẹgẹ ni ki awa,
K a lè f'ara wè rẹ!

5

Ibajẹ pe a ti ni
Iyẹ awọn ẹiyẹ
A ba fò lọ si ọrun
Lati f'ifẹ wa hàn!

6

Nigbat'ijọ́ wa fẹ tán
Ti ikú fẹrẹ de,
Ọkàn olufẹ Jesu,
Ninu rẹ ni k'a wọ̀!

---

*Air:* : MON FILS, LE MONDE M'ABANDONNE

CHORUS

K'a tọ̀ ọkàn nâ t'o dara lọ,
Jẹ ka sápamọ́ ninu rẹ;
On nikan jẹ ọrẹ wa tôtọ,
On nikan l'o gbọ́ ifẹ wa.

1

Awọn enia kọ mi silẹ
Afi l'ọrun, ifẹ kò si.
Lasan ni ti mo fi wá l'aiyé,
Ti mo sì pa ara mi mọ́;
Ọkàn mi ti kún fun irora:
Ọmọ mi, wá pin ewu mi,
Ati, lati fi ifẹ rẹ hàn,
Sare wá sinu ọkàn mi. *(bis)*

2

Bi mo ti fẹran enia to!
Lati gbe'bi t'osan t'oru,
Lati ṣọ wọn, lati dari wọn.
Ifẹ l'o ti da mi duro;
Bẹni, enia kọ mi silẹ
Nwọn sá fun mi bi fun ọ̀tá.
Ọmọ mi, wò irora mi nla,
Sare wá sinu ọkàn mi. *(bis)*

3

Ọmọ t'o ti sá fun Baba rẹ̀
Kò ni ri ọ̀rẹ́ kan l'aiyé;
Tabi ọkàn t'o fẹran on jù,
Ọkàn t'o jiya t'o sì kú
Lati gbà ara on ẹmi là
Lati ra ẹ̀ṣẹ rẹ̀ pada,
On o ha lè duro bẹ titi!
Sare wá sinu ọkàn mi. *(bis)*

4

Má ṣe tẹle awọn t'o buru,
Ọmọ mi, duro l'ọdọ mi,
Wá ba mi ṣe ọ̀rẹ́ titi lai,
Wá jẹ alafia tôtọ,
Ọkàn mi li orisun ìye,
Mo ti tele kọ fẹran rẹ;
Ọmọ mi, má ṣe da mi duro
Sare wá sinu ọkàn mi. *(bis)*

## *Air* : QUE CETTE VOUTE RETENTISSE

1

N'iforibalẹ, k'a fọhùn kan
Kọrin si Jesu Oluwa,
T'o sọkalẹ lati ọrun wá
Li altari nifori wa.

2

Mo gbàgbọ́ pe kò si akara
Nihin, ṣugbọn Ọlọrun ni,
Ẹ.ẹda ọrun on aiyé ni,
Oluwa ni, Baba wa ni.

3

Ninu Sakramenti mimọ́ yi,
Jesu fẹ́ di onjẹ fun wa;
Awa mbẹ̀ Ọ, Jesu Oluwa,
Bù onjẹ yi fun wa pupọ.

4

Gbà adura irẹlẹ tiwa,
Ọlọrun, Iwọ t'o fẹ́ wa;
Baba mimọ́, k'o bukún fun wa;
Pa ọkàn wa mọ́ l'ifẹ́ rẹ.

---

## *Air* : DIEU DE PAIX ET D'AMOUR

CHORUS

Tal'a fi sẹnu mi ọ̀rọ ti o gbona to
Ọrọ ti t'ọrun wá, ète t'o jẹ mimọ́
Iwà bi Angẹ̀li ki ng ma lè kigbe soke
Bukùn fun Ọlọrun. *(bis)*

1

Ọba alafia, imọlẹ ainipẹkun
Ọrọ t'o l'ododo, mo bẹbẹ nisisin
Lati foribalẹ fun Ọ labẹ aworan
Tio bọ l'oju mi. *(bis)*

2

Ẹjẹ rẹ, Jesu mi, o ti pọ̀ to l'ara mi
Angẹli rẹ, gbogbo ti ṣ'ilara si mi;
O sì da mi duro li ifẹ mimọ̀ ti rẹ
T'o ti ṣẹgun ikú. *(bis)*

3

Nisisin t'ọkàn mi ti ṣọkán pẹlu ti rẹ
Fifẹ Ọ ni mo fẹ, l'aiyé mi titi lọ;
Ọkàn rẹ t'emi ni, ti rẹ ni li ifẹ mi
Ma ba rẹ kerora. *(bis)*

4

Oluwa mi rere, ni ijọ́ kán emi fẹ
Lati ba rẹ gbe ngbe, l'isimi rẹ l'ọrun,
Nibi t'awọn ọdún ri gẹgẹ bi ijọ kán.
Ijọ́ ti kò pari. *(bis)*

---

## *Air :* ARMONS-NOUS, LA VOIX DU SEIGNEUR

### CHORUS

K'a dide, k'a tún hamọra!
Ohùn Ọlọrun pe wa s'ija;
Ẹ sá wá, wá wò b'o ti dara
Ere t'a fi fun aṣẹgun!
B'o ti dara to, b'o ti l'ọla to
Ere t'a fi fun aṣẹgun! } *(bis)*

1

Işẹ́ wa gbogbo li aiyé yi
Jẹ ìja t'o le, t'o sì pọ̀;
Ẹnit'o jẹ olotitọ
L'a ta li ọ̀rẹ́ nikanṣoṣo.

2

Ifẹ́'ra wa t'o burujulọ
Fẹ́ lati tàn oyé wa jẹ;
Ṣugbọn okudùn l'afẹ́ rẹ̀,
Ikú sì tẹle itọwo rẹ̀.

3

Aiyé f'ogo asan rè hàn wa
Lati sọ wa di buburu;
K'a gan ohun itanjẹ yi,
K'a lè ri ohun t'ọrun rere.

4

Ẹṣu, ọ̀tá wa, t'o nrin kiri,
Nwá ẹniti o lè pa jẹ;
Ṣugbọn onigbàgbọ́ tôtọ
Kò bẹru ibinu t'ọ̀tá yi.

5

Awa t'o jẹ ologun Jesu
K'a gb'agbelêbu bi asà;
Ewo l'ewu t'a lè foiya
Labẹ âbo alagbara yi?

6

Ajagun Kristi jẹ ogboiya
Jẹ ogboiya titi d'ikú.
Má ṣe bẹru'wọ dé ọrun,
Wò ọrun rere, wó ilu rẹ.

## *Air* : JE SUIS CHRÉTIEN

CHORUS

Kristiani l'orukọ oyè
Ninu eyi ti mo nṣogo,
Ti mo ṣẹgun ; bẹni emi njẹ
Kristiani ! *(bis)*

1

Kristiani ! l'ibatisi mi
Omi mimọ́ ṣan l'ori mi,
L'iṣẹju nâ gan, ôre-ọfẹ
Wè ọkàn mi ninu ẹ̀ṣẹ.

2

Kristiani ! Ọlọrun Baba,
Emi fẹ́ pa ofin Rẹ mọ́
Pẹlu ôre-ọfẹ rẹ mimọ́
Mo si fẹ́ hù iwà rere.

3

Kristiani ! mo jẹ aburò
Ti Jesu t'o ra mi pada ;
Fifẹ́, sisìn ati wiwù U
Yio jẹ ogo ati ayọ̀ mi.

4

Kristiani ! mo jẹ ibugbe
T'Ẹmi-Mimọ́, Olutunu ;
Ẹni t'ọrun gbogbo bojuwò
J'Oluwa t'ọkàn mi lailai.

5

Kristiani ! emi jẹ ọmọ
T'Eklesia katolika :
Mo fẹ́ tẹle ẹkọ́ rẹ̀ mimọ́
Pẹlu ifẹ́ at'ọwọ nla.

6

Kristiani! Asia mi ni
Agbelèbu Jesu-Kristi;
Awọn ọ̀tá mi fẹ́ ba mi ja,
Ṣugbọn mo gàn irunu wọn.

7

Kristiani! mo jẹ arinna
L'aiyé yi t'o kún fun oṣi;
Kò si nkan t'o lè mu ni yàyọ
Bikoṣe Jesu Baba mi.

8

Kristiani! ọrun t'o dara,
Emi fẹ́-ri ọ n'ijọ́ kán;
Ọlọrun yio jẹ alafia,
Ifẹ́ ati isimi mi.

---

*Air* : TRAVAILLEZ A VOTRE SALUT

CHORUS

Ṣ'akiyesi! lairigbàlà
Kò si anfani kán fun nyin } *(bis)*

1

Igbala nyin k'ẹ ma ṣiṣẹ,
Kòni ṣoro t'a ba ni ifẹ́;
Ifẹ́ miran k'ẹ kọ silẹ
Igbala gbé, gbogbo di asan!

2

Ti a ba lè aiyé jẹ tán
Ewo l'ere ti a lè ri gbà
Bi a sì sọ ọkàn wa nù
Ninu iná ọrun apâdi?

3

Fun igbàlà ṣiṣẹ́ pupọ,
Ọlọrun jẹ ìye wa tôtọ,
Kò si nkan ninu aiye yi
Ti o lè kún ọkàn wa aikú.

## *Air* : BEAU CIEL, ÉTERNELLE PATRIE !

CHORUS

Ọlọrun ! Ọlọrun !
Nigbawo ni k'a wá } *(bis)*
Ba Ọ simi l'ọrun }

1

Ọrun li aiyé ainipękun
Jẹ k'a wá a l'ojojumọ ;
Ewo l'ohun li aiye yi
Ti o lè to fun ẹmi tiwa ?

2

L'aiyé, bi awa tilẹ ṣọra
Irekọja wa di pupọ ;
Ṣugbọn ninu ọrun rere
Ẹṣẹ kò si, l'ifẹ l'ao gbe.

3

Ikú, wá, k'idanwò mi k'o tán
Ki ọkàn mi padà lọ'le ;
Mo fẹ f'oju k'oju Jesu
Mo fẹ yin Oluwa mi logo !

---

## *Air* : MAIS IL FAUT PRIER

1

K'a gbadura !
T'Ọlọrun aṣẹ nikan l'eyi
K'a gbadura !
Ọna ati di mimọ ni :
Ṣugbọn li igbàgbọ gbigbona
Gbé ẹbẹ wa de oke ọrun
Gba adura rẹ.

2

K'a gbabura!
K'a teriba fun Jesu-Kristi.
K'a gbadura!
S'Ọlọrun wa ainipẹkun;
Ṣugbọn fi ọkàn tutu ṣe bệ,
Má jẹ ki igberaga k'o wà
L'adura wa.

3

K'a gbadura!
Ewo l'iṣẹ́ t'o dara julọ?
K'a gbadura?
K'a ma yìn Oluwa l'ogó;
Ṣugbọn k'ilẹ́ wa k'o dàpọmọ́
Iberu t'ọrun sọkalẹ wá
L'adura wa.

4

K'a gbadura!
Enia talaka kọ̀ ni wa!
K'a gbadura!
K'igboiya wa ma di pupọ.
Oluwa fẹ́ kún ileri rẹ̀
T'o ti ṣe fun wa n'igbatijọ́
L'adura pọ.

5

K'a gbadura!
K'a fọhun kọrin si Oluwa.
K'a gbadura!
Angẹli jumọ mba wa ṣe;
Enia mimọ́ l'ọrun rere;
Ati Maria mimọ́ nkigbe;
K'a gbadura!

*Air* : JE SUIS VENU PARMI VOUS SUR LA TERRE

1

Mo ti wá sinu aiyé ipọnju yi
Lati tàn inà ifẹ Baba mi ;
Mo sì ṣogo ati inu didun ni
Si ituka rẹ ni gbogbo aiyé.

CHORUS

A ! Jesu mi, Iwọ ti fẹran mi to !
O f'ọkàn rẹ jere ọkàn t'emi
Iwọ t'o jẹ ire t'emi ainopin } *(bis)*
Ati ọba ogo aiyéraiyé ! }

2

Ibaṣepe ẹnyin mọ ifẹ nla mi,
T'o f'ọkàn mi ṣe iṣura iyè,
Ẹnyin yio fi imôre at'ifẹ wá
Lati f'ara nyin gbogbo sinu rẹ.

3

Fun Ọ nikan ni mo fi ifẹ temi
Ati ọjọ ti aiyé mi gbogbo,
L'amidẹkun mi k'ọkàn mi sá pamọ
Li ọkàn rẹ, Jesu, olufẹ mi.

---

DE PROFUNDIS

*Air* : O MON DIEU

CHORUS

De profundis clamavi ad te Domine, Domine exaudi vocem meam.

1

Ọlọrun, Iwọ ni mo f'ikẹdun kigbe pè
Lat'inu ibú wá ; Oluwa, gbohùn mi ;
Fi etí rẹ silẹ si ohùn adura mi
Al'ikerora mi. *(bis)*

2

B'Iwọ ba ba fi oju kikoro wò ẹṣẹ wa,
Tani yio lè duro niwaju'binu re ?
Tète f'ogo rẹ hàn nipa didariji wa
Bi ti Baba rere. *(bis)*

3

Ọlọrun, ọ̀rọ rẹ l'emi ngbẹkẹle giri,
Ọkàn mi sì mbẹ̀ Ọ lati wá da a nide,
Bi oluṣọ oru ti nfi sûru fẹ́ ôrọ
Ti yio dá a silẹ. *(bis)*

4

Israẹl, gbẹkẹle Ọlọrun tọkàntọkàn,
Nitori on l'ânu, o sì ṣeun pupọ,
Yio sì dá ọ nidè kuro ninu ẹ̀ṣẹ rẹ
Nipa agbara rẹ̀ *(bis)*

---

## IKẸDUN ẸMI AWỌN OLODODO T'O WÀ NINU PURGATORI

*Air :* AU FOND DE BRULANTS ABIMES

1

Ninu ibú t'o kún fun'ná
L'a nkẹdún, l'a sì nsọkún :
O jina si ọrun rere.
Ibi t'a jiyà pupọ.
Oṣe ! oṣe !
Wọ iná t'o da wa loró
Omije wa kò pa ọ ?

2

Ẹ jẹ k'ânu ijiyà wa
Ṣe ẹnyin Kristiani ;
Ẹ ṣânu fun irora wa,
K'ẹ tù Ọlọrun ninu.
Oṣe ! Oṣe !
Laisi adura nyin ìgba
Ijiyà wa ki o dikù.

3

Niwọn igbat'ẹmi mimọ́
Fò lọ sọdọ Ọlọrun,
Ọpọ ẹ̀ṣẹ kekere wa
Nda wa duro ninu'ná
Oṣe! oṣe!
Ninu ijiyà kikan yi
Ẹ má ṣe fi wa silẹ.

4

Ninu iná t'o wẹ̀ wa mọ́
L'ẹnyin lè fà wa kuro:
Ẹ f'adura bẹ̀ Ọlọrun
Yio mu k'o ṣânu fun wa.
Oṣe! oṣe!
Isimi kì yio si fun wa
Lẹhin t'a ti jiyà pẹ?

5

Adura at'ẹbọ Misa
T'ẹ ru s'Ọlọrun fun wa,
L'agbara pupọ lati mu
Ibinu ọrun tùtu
Oṣe! oṣe!
Ẹnyin, ọrẹ́, ṣânu fun wa
Wò! Oluwa ti lọ́ wa!

6

Ọlọrun, ṣânu fun ẹmi
Olododo t'o njiyà
Ki adura t'a ngbà si Ọ.
Rẹ̀ ibinu rẹ silẹ.
Sânu fun wa
Fi opin si ijiyà wa
K'awa lè ri ogo rẹ.

---

## *Air :* MARCHONS AU COMBAT

CHORUS I

K'a lọ sib'ijà, sibi ogo;
K'a sì mâ tọpasẹ Jesu,
Dajudaju awa yio ṣẹgun,
Ao sì jère ọrun rere *(bis)*

1

Eṣe t'a ti jẹ ẹrú èṣu,
T'a sì fi rù ẹ̀wọn l'ọrùn?
Jijọba l'ọrun li ijogun
Kristiani oniwà rere.

2

Aburò Jesu-Kristi l'emi
At'ọmọ Ọlọrun Baba ;
Ọkàn mi tobi jù aiyé lọ ;
Nkan iní t'ọrun l'emi fẹ́.

3

Angẹli nmura itẹ́ silẹ
L'ọrun rere ibi ogo ;
Mo ri wọn t'o nwún awọn adé
T'ao fi dé aṣẹgun lori.

4

L'ọrun rere, ibi alafia,
Mo ri ọrẹ́ at'ôbi mi ;
Mo sì gbohùn wọn t'o npè ni wá ;
Kì yio pẹ k'a to bá wọn gbé.

5

K'a gbé agbelèbu ṣaju wa ,
K'a sì fi igboiya tẹle e,
Lati jogun ijọba ọrun
K'a lọ jagun lipatipa.

6

K'a ṣigun si èṣu ọtá wa
At'afẹ́ aimọ́ t'aiyé yi ;
K'a sì bá eke at'aiyé jà,
K'a sì jẹ ti Jesu nikan.

7

Iwọ ọrun, ilu mi mimọ́,
Nitori rẹ ni mo fẹ́ wà.
Nitori rẹ l'emi sì fẹ́ kú
Gbogbo ọjọ́ mi jẹ tirẹ.

## ORIN MIMỌ FUN JOANI BAPTISTA MIMỌ

CHORUS

K'a tẹle Joani mimọ́ alapẹrẹ awa.
Mura! onigbagbọ́, ẹ wá pẹlu ifẹ́;
Wá, ba on bẹ̀ ọdọ agutan Ọlọrun wò;
Mura! l'ọwọ́ rẹ idariji ẹ̀ṣẹ wà.

1

Loni k'a kọrin fun Joani,
Ti Jesu aṣaju mimọ́,
Adé t'a de e l'adé, dara!
Iwà rere rẹ̀ ti ga to!

2

Wiwá rẹ l'igbẹkẹle aiye,
L'itẹnumọ́ ire gbogbo.
Sá f'etísi bi o ti nkigbe!
Ani, olugbala ti de!

3

Sá wò! bi o ti hùwa si i!
Kò mọ nkán afi ipọnju;
O korira irera aiye;
O ya ẹmi rẹ̀ ni mimọ́!

4

Gbọ́ bi o ti wàsu fun ọba
T'o jẹbi nitori ẹ̀ṣẹ:
« A kò gba obiri t'ẹlomì,
A kò gbọdọ ṣe panṣaga! »

5

O kú fun Oluwa rẹ̀ Jesu;
Ẹjẹ rẹ̀ l'ẹrí otitọ.
O kú; ṣugbọn ogo rẹ̀ l'ọrun
Ti tobi, ti ni ère to!

6

Mimọ́, mimọ́ ni Ọ, Joani!
Loni gba adua ti wa,
Bukún fun oluṣọ wa rere,
Ati fun wa, agutan rẹ.

---

## *Air* : CHANTONS LES COMBATS

CHORUS

Jẹ k'a kọrin ogo fun Wôli
Joani Baptista Mimọ́,
Ẹnit'o wâsu wiwá Jesu,
T'o jẹ alâbo wa l'ọrun. *(bis)*

1

Angẹli t'a npè ni Gabrieli
L'o t'ọrun wá si aiye yi,
Lati mu ihin ibí rẹ̀ wá
Fun ôbi rẹ̀ t'o darugbo.

2

Iṣe ekini ti aiye rẹ̀
Jẹ iṣe iyanu nlá nlá,
Eyi t'o là Baba rẹ̀ l'ohùn,
T'o ti yadi l'ọjọ́ pipẹ.

3

Niwọn gbogbo ọjọ́ aiye rẹ̀
O nhùwa ijiya l'ijù.
O nwâsu ironupiwada
Lati tún ọna Kristi ṣe.

4

Nigbati Jesu de Jordani,
Joani l'o batisi rẹ̀;
O sì kú nitori otitọ
Ti on tẹnumọ́ nigbangba.

5

Iwọ t'o jẹ aṣàju Jesu,
Ẹnit'o gba araiye là,
Fetisi awọn adura wa
K'o sì gbọ́ ifẹ́ inu wa.

6

Iwọ t'o j'alafẹhinti wa
Jẹ k'a pa igbagbọ́ wa mọ́
K'a sì hùwa mimọ́ bi Iwọ
K'a lè de ọrun n'ijọ́ kán.

---

## ORIN MIMỌ SI LORENZU MIMỌ

*Air* : CHANTONS LES COMBATS ET LA GLOIRE

CHORUS

K'a kọrin ogo fun Lorensu
Ẹnit'o kú fun igbagbọ́.
Jẹ k'a tọpasẹ igbòiya rẹ̀
Lati fi igbagbọ́ wa hàn. *(bis)*

1

Nigbat'a mu Sistu lọ s'ikú
Lorensu mimọ́ wí fun u pe :
« Baba, nibo l'o nlọ laisi mi ?
Nibo l'o nlọ lais'ọmọ rẹ? »

2

« Baba, 'wọ kò ṣẹbọ Mísa rí
Laisi mi, ọmọ ọdọ rẹ.
Ninu kini mo ti ṣaiwù ọ,
T'iwọ fẹ́ fi mi silẹ bệ! »

3

Papa mimọ́ dahùn wí fun u pe:
« Emi kò fi ọ silẹ lai;
Ṣugbọn ikú t'o logo jùlọ
Nduro de ọ n'ijọ́ mẹta. »

4

Orọ yi kún Lorensu f'ayọ̀,
O pè gbogbo alarùn jọ,
O pín owo t'a fi ṣọ́ fun wọn,
Ki ọba Romu má ba gbà a.

5

« Fun mi l'aiyè diẹ lati kó
Iṣura Eklesia jọ. »
Ni Lorensu da ọba lohùn
Nigbat'a mbère owo rẹ.

6

L'ijọ́ kẹta ni bâlẹ Romu
Tún tọ̀ Lorensu mimọ́ lọ;
Ṣugbọn o rí alarùn pupọ
L'ipò iṣura t'on fẹ́ gbà.

7

Nigbanâ inu bi bâlẹ nâ,
O paṣẹ k'a mu Lorensu
K'a sì gbe sori pẹpẹ irin
Lati f'iná jó ara rẹ̀.

8

« Ẹ jẹ k'a yi ara mi pada.
Nitori ìha kán ti yan tán »
Ni Lorensu f'ayọ̀ wí f'ọba,
O sì tubọ̀ yìn Ọlọrun.

9

Nigbati nwọn ti yi i pada tán,
O wipe : « Ẹ jẹ ninu rẹ̀,
Nitori ara mi ti yan tán. »
O sì kú ni alafia.

10

Iwọ t'a nkọrin iṣẹgun rẹ,
K'o gbadua fun wa l'ọrun,
K'a lè tọpasẹ rẹ l'ijiyà,
K'a sì lè pín nin'ogo rẹ.

---

## ỌDUN JOSEFU MIMỌ, ALÂBO EKLESIA

*Air* : Ô MARIE, Ô MÈRE CHÉRIE

CHORUS

Josefu, iranwọ̀ àbo rẹ
L'awa f'ẹ̀be bere l'ọjọ̀ ipọnju yi ;
K'igbé ireti yi goke lọ si ọrun | *(bis)*
Josefu, wá ran wa lọwọ̀. *(bis)* |

1

Ẹṣu, ọba ọrun-apàdi,
Tún ṣigun si aw'ọmọ rẹ ;
Wá gbijà wa ninu ijà yi,
K'o dâbobo wa lọdọ rẹ̀

2

Josefu mimọ̀, l'ọwọ̀ rẹ ni
Ọlọrun f'iṣura rẹ̀ le ;
L'ọwọ̀ rẹ pẹlu l'a fi âbo
T'Eklesia ti njiya le.

3

Alàbo l'Eklesia Kristi
L'a fi ọ joye; gbijà rẹ̀
L'akokò inunibini yi,
Jẹ k'o ṣẹgun aw'ọtá rẹ̀.

4

Ọkọ̀ Peteru mimọ́ fẹ́ dà,
A mọ̀ pe on kò lè ṣẹgbé:
Nipa adura ao r'igbalà,
Nitorina wá bá wa ṣe.

5

Sawò ikẹkun ti èṣu dẹ̀
S'iwa mimọ́ l'àgba l'ewé.
Wò inunibini ti o nṣe
S'Eklesia katolika.

6

Josefu mimọ́, wà gba wa là,
Pa igbagbọ́ mọ́ l'ọkàn wa:
Tù Papa ninu, k'o dâbobo o
Lọdọ ọtá rẹ̀ buburu

7

Sọ èṣu sin'ọrun-apâdi,
K'o sì yi ẹlẹṣẹ-pada;
Sibi ebute ọrun rere
K'o mu wa lọ l'alafia.

---

## ORIN MIMỌ FUN JOSẸFU

CHORUS

Iwọ jẹ baba wa. *(ter)*

1

Joseph ọkọ Maria
Ati baba Jesu,
T'inu a kigbe si Ọ!

2

L'aiye iwọ fà mọra
Olugbala Kristi,
T'a ma pè ọ ni baba.

3

Ẹlẹri ibí Jesu
Ati olutọju
Iwọ fun On li onjẹ.

4

Nijọ̀ ibinu, iwọ
L'ọwọ́ ọba buru,
Gba ọmọ on iyá là.

5

Nipa igbọran ti rẹ
Iwọ mu wọn jade
Kuro ninu iṣegbé.

6

O ti ṣiṣẹ fun Jesu
Ati fun Maria,
Ṣe sùru, ma tọju wa

7

Nigbati ikú ba de.
Ki Jesu, Maria,
Wá gba awọn ọmọ rẹ

---

## *Air* : NOS JOURS SONT PLEINS DE MISÈRE

CHORUS

Wundia olôtọ !
Mo kigbe si rẹ ;
Ran mi l'ọwọ́, } (bis)
Nigbakugba }

1

Aiye kún fun ipọnju pọ̀.
Isimi pipe kò si ;
O tọ k'a si jà l'agbara
Lati ṣe igbala wa.

2

Tal'a ba wa ṣe l'idanwò.
T'a fi dàn ọkàn wa wò ?
Tal'a tele tù wa l'inu
L'akoko t'a kerora ?

3

Bi ọkàn mi ba wà riri
T'igbagbọ́ mi fẹ́ ṣegbe,
Iwọ k'o tele wá tì mi
Tara wá, nawọ́ gba mi !

5

Ọlọrun olodumare.
Ran k'a tọpasẹ l'aiye
Iyá mimọ́ Jesu-Kristi,
K'a ba lè d'ọrun rere.

---

## *Air* : CŒUR SACRÉ DE MARIE

CHORUS

Ọkàn mimọ́ Maria
Bẹbẹ l'ọdọ Jesu
K'o mu wa fẹ́ Ọlọrun
B'iwọ ti ṣe l'aiye.

1

Mimọ l'ọkàn Maria
O sì kán fun ifẹ́;
Awa fẹ́ ba rẹ gbe ngbe,
L'ọdọ Jesu l'ọrun.

2

Iwọ l'ile da julọ.
T'o dâbobo Jesu:
Iwọ l'orisun t'o pọ̀
L'ẹwà iwa rere.

3

Jẹ k'ifẹ́ wa nisisin,
K'o wá ṣe atunṣe.
Ibu libu l'aisimi.
T'awọn ti kò mọ̀ rẹ.

4

Iyá gbadura fun wa,
L'ọdọ Jesu l'ọrun:
On jẹ ọmọ rẹ pâpâ,
Ohùn rẹ yio sì gbọ́.

---

*Air* : JE METS MA CONFIANCE

CHORUS

Nṣo toṣi'lẹṣẹ.
T'inu, t'aiya, ifẹ́.
K'a jà lati bori:
Ọtá wa l'agbara!
Ẹṣẹ wa k a jẹwọ;
Ki a sì ma kânu'wọn.
K'Ọlọrun ni tôtọ,
K'o ma lè fi jì wọn.

1

Jesu Olugbala.
L'ori agbelèbu rẹ.
L'o jiya, l'o sì kú
Lati ra wa pada.
Nipa ẹ̀ṣẹ wa pọ̀,
Ore ti Jesu gbogbo.
Ẹjẹ rẹ̀ l'a sọnu
Gbogbo l'a padanu!

2

Olofo, isinjẹ.
Irira li a ma ṣe;
Ijaiye, ibinu,
Ijà ni buburu,
L'eyi t'a sìn l'aiye
Iru ti ohun wọnyi
Mu Ọlọrun binu
Njẹ, k'a fi wọn silẹ.

3

Ẹlẹṣẹ, k'o mura
S'ìwa rere k'o pada.
L'ẹ̀ṣẹ rẹ má duro,
Ni'wère rẹ kuro!
Jesu, Oluwa wa.
A fẹ́ tẹle ofin rẹ;
Dari ẹ̀ṣẹ jì wa
Nitori ikú rẹ.

---

*Air :* CÉLÉBRONS CE GRAND JOUR

CHORUS

Ijọsin si Iyá Ọlọrun,
K'o má mulẹ nibigbogbo!
Ki Maria k'o jọba l'aiye,
Bi li ọrun rere gẹgẹ! *(bis)*

1

Ẹ wá, jẹ k'a kọrin, oṣù Maria ti de,
Ireti wa kún wa l'oju:
Angẹli Ọlọrun o ti de ti oke wá,
Lati wí fun gbogbo wa pe:
« Ẹnyin ti gba l'ọwọ́ Maria
Jesu t'a nyìn l'ogo l'ọrun,
K'ẹnyin ma bẹ̀ Ẹ lojojumọ,
Ki Oluwa gba ẹnyin là. »

2

F'eti s'orin dara t'a nfi yìn Iyá Kristi!
K'ẹ gbọ́ b'a ti gbabura to!
Gbogbo Katoliki tubọ lati gbé e loke,
Li oṣù yi ti o ti de.

Ẹ jẹ k'ifẹ́ wa si Maria,
K'o gbiná sinu ọkàn wa;
K'a si tù u li ibanujẹ,
Fun ọ̀pọ wọn ti kò mọ̀ rẹ.

3

Wundia olòtọ, t'o ti bí Jesu-Kristi,
T'o sì ni agbara julọ!
Mu wa bori èṣu, aiye pẹlu idanwò,
Bukún fun wa ni ile yi.
A fẹ́ pa ofin Ọlọrun mọ́,
B'iwọ ti ṣe nigbakugba
Iyá, li akoko ikú wa.
Gba wa si ọdọ rẹ l'ọrun.

---

Air : C'EST LE MOIS DE MARIE

CHORUS

Oṣù Maria ti de,
K'a lò o ni mimọ́:
K'a sì kọ orin iyìn
Fun Iyá Ọlọrun.

1

Lori enia mimọ́,
Maria l'o duro;
Iwà tirẹ̀ da ṣaka,
Ọkàn rẹ̀ ti tinu!

2

Ti Jesu Maria ngbe!
O ngbadura fun wa,
O bẹ̀ Ọmọ rẹ̀ ọwọ́n
K'o ṣe sûru fun wa.

3

Ọmọ alaini ôbi,
Ikânu rẹ kan mi
L'aiyé yi iyá re kú,
Maria rọpò rẹ̀,

4

Lati ọrun, Maria
L'o ṣapẹrẹ fun wa
Irẹlẹ ọkàn ti rẹ
L'akoko yi nkọ́ wa.

5

Anu nla ṣe Maria
B'ewu de l'arin wa ;
A sì ma bọ̀ ọmọ rẹ̀,
K'o ba yi wa l'ọkàn.

6

L'ọdọ Jesu, li ogo
K'a de l'alafia !
Larin Maria, Joseph
K'a simi titi lai.

---

*Air* : ADRESSONS NOTRE HOMMAGE

CHORUS

Gbadua wa, Maria !
Tẹwọgba ifẹ́ wa
Iwọ li iyá rere
Ti Jesu fi fun wa } *(bis)*

1

Fi ogo fun Maria,
Olori Angẹli.
On fẹ́ ọmọde t'o da,
T'o sì ni inu re.

2

Oruko rẹ ti ga to
Nibikibi l'aiye !
Ọrun rere bọwọ fu u,
Eṣu onibẹru !

3

Awa fẹ́ gba l'ọwọ́ on
Ẹbun iyebiye :
O dâju pe Ọlọrun
Kò lè dù on ni nkan

4

Awa t'a ti de nihin
L'ẹsẹ̀ altari on,
Awa, tinu wa, pinnu
Lati ma fẹ́ on lai.

5

Iwà mimọ́ Maria
K'a tele l'agbara
Bi apẹrẹ alâye
T'Ọlọrun ti fun wa

6

A ! iyá alagbara
Jọ, yè ran ni l'ọwọ́ ;
Pa wa mọ́ titi aiye
K'a lè yìn ọ l'ọrun.

---

*Air* : EN CE JOUR, O BONNE MADONNE

CHORUS

Maria
Iyá mi daraju,
Mo fun ọ li ifẹ́ mi (*ter*)

1

Araiye,
Maria,
Laiṣimi,
T'ọsan, t'oru
Gbé ọ ga.

2

Laiduro
Inu mi
Fẹ́ gbiná
Nipasẹ rẹ,
Ninu rẹ

3

B'ọkàn mi,
Iyá mi
Olufẹ́,
Ba lè wù ọ,
Ire to?

4

Mba li fẹ́,
Maria
Mimọ́ jù,
Ṣe Ọmọ rẹ
Titi lai.

5

Nipa rẹ,
Mo reti
Imọlẹ,
Pẹlu ânu,
Iyá mi.

6

Nikẹhin,
Olufẹ́
Maria
Ni ilera
Yio gunlẹ.

---

*Air* : O MARIE, O MÈRE CHÉRIE!

CHORUS

Maria, Iyá Jesu-Kristi!
Pa wa mọ́ l'igbàgbọ́ Eklesia tôtọ :
Mu wa tẹle ẹkọ́ ti Peteru mimọ́ ;

L'idapọ rẹ̀ k'a ma duro
Nitori ti kuro ninu iṣọkán rẹ̀,
Igbala kò lè si fun wa. (*bis*)

1

A kí Ọ, Iyá Ọlọrun wa,
Ifẹ̀ t'ọkán wa l'o jere;
Lẹhin Jesu'wọ jẹ iyè wa
Ati ireti ẹlẹṣẹ.

2

Awa ọmọ iyá t'o jẹbi,
T'a lè kuro l'ọgba rere,
A fi ikẹdun wa fun Ọ gbọ,
F'ojurere ran wa lọwọ́.

3

Alagbawi wa t'o l'agbara,
Yi oju ânu rẹ si wa
K'o sì fihàn wa pe lat'ọrun
Iwọ fẹ́ awa ọmọ rẹ.

4

Iyá Jesu! Iwọ t'o l'ânu,
Jẹ k'awa lè ri Ọlọrun,
K'a lè jẹ alafia lailai,
Lẹhin otoṣi aiyé yi.

---

## LE CHANT DES CHEVALIERS DE MARIE

CHORUS

Maria mimọ́,
Aṣẹgun èṣu, (*bis*)
Jẹ k'a tẹle asia rẹ!

1

Iyá va, n'iṣigun si èṣu
Awa fẹ́ ṣe ajagun rẹ ;
Nidâju tán, ọlá kò lè si,
Fun atẹle ọpagun rẹ

2

Olori t'ọkàn ailabawọn,
Fi fun ọmọ oniṣẹ rẹ,
If'ara wè ìwa rere rẹ,
Lati tẹle asia rẹ.

3

L'adura ireti wa gbe wà :
Agbara wa mbẹ̀ l'ipa rẹ,
Alafia tòtọ li eyi,
Fun atẹle ọpagun rẹ.

4

Nigbati a fẹ́ lati dâkú,
Iyá ti wa, ma tọju wa,
Duro tì wa, mu wa l'agbara,
Lati pari ogun kẹhin.

---

## *Air* : MON FRÈLE ESQUIF VA QUITTER CETTE TERRE

CHORUS

Iyá Jesu, âbo'rẹ l'a ngbẹkẹle
Awa ti gbà ôre pọ̀ l'ọwọ́ rẹ,
Nitorina Iwọ yio tun tọju wa.
Ao sì fẹran rẹ nigbagbogbo } *(bis)*
Ao sì jẹ ọmọ rẹ titi lai }

1

Ao tete kuro l'ile mimọ́ yi
Nibiti a ti jẹ alafia :
Eṣe t'a lọ kuro n'ib'isimi yi
Lati f'ara wa sinu idanwò ?

2

A gbọ̀ iró iji nla kan l'okere
T'o mu wa foiya nibi isimi.
B'iwọ kò ba tọju awọn ọmọ rẹ.
Iyá rere, a ! kil'awa yio da ?

3

Bi iwọ ba lè mọ́ pe a ṣaiṣôtọ,
T'a o sì jẹ alaimôre si Ọ,
Njẹ, awa mbẹ̀ Ọ, iyá wa mimọ́, jẹ
K'a kú jù k'a ba'leri wa jẹ lọ.

4

Bẹkọ a mọ̀ pe ẹnit'o nkepe Ọ
Kò wá'dọ rẹ ri lairi nkan t'o fẹ́,
K'o to ṣubu a ma ni ireti pe
Nipa bibẹ̀ Ọ, on kò lè ṣegbe.

5

Iyá Jesu, a kì yio bẹru aiyé
Nitori ti iwọ ndabôbo wa ;
Ao tete pada wá si ọdọ rẹ
Lati dupẹ nitori ôre rẹ.

---

*Air* : REINE DU CIEL, VIERGE MARIE

1

Iyá ọrun, Maria mimọ́,
Iwọ alâbo wa olufẹ́,
Aw'ọmọ rẹ t'o nfẹbẹ bẹ̀ Ọ
Ni k'o ranti, ni k'o ranti ;
Iwọ, Iyá mimọ́ Ọlọrun,
T'o da aiyé yi pọmọ́ ọrun,
T'o sì jẹ ireti ẹlẹṣẹ,
Bẹbẹ fun wa, bẹbẹ fun wa. *(bis)*

2

Iwọ, âbo awọn ẹlẹṣẹ.
At'oluranlọwọ́ kristiani,

Aw'ọmọ rẹ olufọkansin,
Ni k'o ranti, ni k'o ranti.
K'o ranti ipọnju, ijiya,
Omije ati adura wa,
Ati ọmọ ti kò l'ôbi mọ́;
Bẹbẹ fun wa, bẹbẹ fun wa. *(bis)*

3

Aw'otoṣi ti a bò mọlẹ,
Alaisan ti kò n'ireti mọ́,
Ẹnit'o nkú lọ lais'iranwọ,
Ni k'o ranti, ni k'o ranti.
Iyá awọn enia mimọ́,
Gbà gbogbo wa sinu agbọ rẹ
K'a lè kọrin iyìn rẹ l'ọrun
Bẹbẹ fun wa, bẹbẹ fun wa. *(bis)*

---

*Air :* HAIL! QUEEN OF HEAVEN!

1

Iyá Jesu, 'rawọ okun
Ṣẹ amọ̀na fun aṣina
L'igbi aiyé, ran ni lọwọ́
K'o gbà wa là ninu ewu.
CHORUS : Iyá Kristi, 'rawọ okun,
Bẹbẹ fun mi, fun aṣina.

2

A! Wundia ti kò n'ẹ̀gan!
Awa mbẹ̀ Ọ, ran ọmọ rẹ,
Jesu, leti pe O jiya,
O ṣ'atunṣe fun ẹ̀ṣẹ wa.
CHORUS : Iyá Kristi, 'rawọ okun,
Bẹbẹ fun mi, fun ẹlẹṣẹ.

3

L'imiędun, l'ibanuję
Si rę, Iyá. awa nkepe.
Wò omije on'rora wa.
K'o yara wá tù wa l'inu.
CHORUS : Iyá Kristi, 'rawọ okun
Bębe fun mi, f'olupọnju.

4

Iwọ ti o jọba l'ọrun.
Ọ!ọrun kán, l'ęni męta,
Isùn iyè ati ifé,
Awa sìn rę l'ikunlę wa.
CHORUS : Iyá Kristi, 'rawọ okun
Bębę fun wa, fun ọmọde.

---

*Air* : SUR CE BEAU ROYAUME DE FRANCE

CHORUS

Iyá, awọn Angęli l'ọrun,
Ṣọ́ ọmọ rę nigbagbogbo
Ję k'a pa igbàgbọ́ tôtọ mọ́,
Igbàgbọ́ ti katoliki.
Iyá, lai máṣe ję k'ọmọ rę kọ̀ Ọ silę,
Fi agbara rę nla ran wa lọwọ́ titi.
K'a lè ję olôtọ niwọn gbogbo aiyé wa,
L'ọrun k'a lè ba Ọ yàyọ!

1

Awọn katoliki ti fę́ Ọ nigbagbogbo,
Lai nwọn sì j'alâbo igbàgbọ́ ti Kristi,
Ṣugbọn oyé miran yio mu ogo wa posi
Nipa pipè wa ni ọmọ rę olufę́.

2

Bi ìji nla t'aiyé ba fẹ́ lati kọlu wa,
Iyá, jẹ k'oju rẹ bi ôrun owuro,
Tù awọ sanma ká, k'o sì lé ìji kuro ;
Apá rẹ l'âbo wa at'igbẹkẹle wa.

3

Iwọ ti Baba wa ti pè li alâbo wọn
Iwọ t'o sì gbà wọn kuro ninu ewu.
F'ara rẹ hàn b'iyá, nipa didâbôbo wa,
Nitori ewu wa pọju t'igbani lọ.

4

Awa ngbẹkẹle Ọ, k'a gbà ọmọ tirẹ là,
Nigbati Ọlọrun ba fẹ́ jẹ wa niya,
Yi ìna apá rẹ̀ kuro li ori tiwa,
Jẹ k'ikânu ẹ̀ṣẹ duro ṣinṣin ni wa

---

*Air* : CHASTE ÉPOUX D'UNE VIERGE MÈRE

CHORUS

Ave irawọ titàn okun
Wundia, Iyá ologo.
Ti Jesu-Kristi, Oluwa wa ;
Awa f'igbọkanle mbẹ̀ Ọ,
Tukọ̀ wa s'ebute ọrun.
Tẹwọgbà ikí angẹli
Ojiṣẹ igbani t'Ọlọrun.
K'o sì fun wa l'alafia
Ti Ẹfa ẹlẹbi gbé sọnu
Fun gbogbo awọn ọmọ rẹ̀.

1

Imọlẹ k'o ti fun afọju
Ṣẹ̀ ẹ̀wọn ẹni t'o dẹṣẹ
Lé gbogbo ipọnju wa kuro
Alafia k'o sì fun wa.

2

Ranti pe Iwọ jẹ Iyá wa
Kún ifẹ́ inu rere wa,
Lat'ọwọ́ Jesu wá, ẹniti,
Nitori wa, fẹ́ ṣ'ọmọ rẹ.

3

Wundia ninu gbogbo pipé,
Oniwà mimọ́ on titẹ,
K'o ṣànu fun awọn ẹlẹṣẹ
K'a f'ọkàn wa wè ọkàn rẹ.

4

K'a duro ninu ìwà mimọ́ !
Iyá wa, tọju ọmọ rẹ
Li ọrun rere. l'ọdọ Jesu,
Jẹ k'a joko lẹhin aiyé.

---

*Air* : MOTHER OF MERCY

1

Iyá ânu, lojojumọ
Ni ifẹ́ mi si Ọ nga si ;
Bi iyanrin l'eti okun,
Bệ ôre rẹ si mi l'o nri.

2

B'o ba jẹ pe aini, oṣi,
Tab'ipọnju l'oluwa mi,
Li akoko wahala mi ;
Iranti rẹ tù mi linu.

3

Inu mi dùn lati rò pe
Jesu-Kristi tọ̀ ẹni wá
Nipasẹ rẹ, pe on sì fẹ́
K'a tọ̀ On lọ nipasẹ rẹ.

4

Bẹni, Iyá, ti ẹ̀bẹ wa
Fun Ọmọ rẹ, Oluwa wa ;
Nipa Jesu k'a tọ̀ Baba
Lọ, laifoiya ; yio sì gbà wa.

5

Ọwọ, ogo at'agbara,
Fun Ọ, Ọmọ ti Wundia,
Ẹmi-Mimọ́ pẹlu Baba
Nisisiyi, nigbagbogbo.

---

## *Air* : LA SAINTE ETOILE

CHORUS

Nję, k'a má foiya,
Li ìjikìji,
L'aibęru ikú
K'a lọ d'ebute !

1

Irawọ mimọ́,
L'o tọju ọkọ̀,
Ti atukọ́
Larin okun.

2

Imọlę mimọ́,
Pęlu itan rẹ̀,
A o tukọ̀,
Lọ s'ebute.

3

Ará sì san wá,
Irunu omi,
At'ęfùfu
Nfò ni l'aiya.

4

Maria mimọ́,
Ęnit'o mbę̀ Ọ,
K'o bukún fu
Lè ṣegbe bi ?

5

Iyá wa rere,
Awa ọmọ rę,
Nf'ę̀bę bę̀ Ọ,
K'o gbọ́ ti wa.

6

Iyá Ọlọrun,
Ję k'aw'ọmọ rę.
Lè ri Jesu,
L'ọrun rere.

---

## *Air* : VENEZ CHRÉTIENS

CHORUS

Iyá Ọlọrun, bębę fun wa,
K'o wá gba wa là, } (*bis*)
Iwọ ireti wa. (*bis*)

1

Ẹ wá lati f'irẹlẹ tọrọ ânu,
L'ọdọ iyá Oluwa wa Jesu,
K'a sì lè fà iyá wa mimọ́ l'ọkàn.
Jẹ k'a ṣọkán lati kigbe pè E.

2

Bẹbẹ fun wa, Iwọ iyá wa mimọ́,
Wò! a ṣegbe l'ais'iran lọwọ́ rẹ.
Ọlọrun wa fẹ́ lati jẹ wa niya,
Ibinu rẹ̀ npọsi, wá gba wa là.

3

B'o tilẹ jẹ pe awa jẹ ẹlẹṣẹ,
Ṣibẹsibẹ o f'ifẹ́ rẹ hàn wa.
Wò! ipọnju at'oṣi mbò wa mọlẹ;
Wá gba wa là, iyá wa olufẹ́.

4

Iyá mimọ́, nipa kikigbe pè Ọ,
A bẹrẹsi n'ireti l'ọkàn wa,
Nitori pe iwọ yio wá gba wa là;
Jesu-Kristi yio sì ṣânu fun wa.

---

CHORUS I

AVE, AVE, AVE MARIA (*bis*)

CHORUS II.

Ave Maria!
Iwọ jẹ iyá ti wa,
Iyá wa rere,
Ave Maria!

1

Angẹli li ọrun
Ni yiyi rẹ ka
Nkọrin iyìn si Ọ
Ayâba ọrun !

2

B'oju wò li aiye,
Awọn ọmọ rẹ
K'o f'eti, Maria
Si adura wọn.

3

Iwọ li ireti
Ti olupọnju
Ti o ngbẹkẹle
Inu rere rẹ.

4

K'o ranti kalfari
On ikú Jesu
Tọju, Iyá ọwọ́n
Tọju ọmọ rẹ.

5

Ṣânu fun ẹlẹṣẹ
Ti o ti jẹbi ;
K'o mu gbogbo ẹ̀gan
Kuro l'ọkàn rẹ.

6

A ! Iyá Ọlọrun,
Jọba lori wa
Iwọ l'agbara wa.
Alafia wa.

7

L'akoko ikẹhin,
Wá gbà ẹmi wa ;
K'a ba lè ri Jesu
Ati Iyá wa.

---

*Air* : JE METS MA CONFIANCE

CHORUS

Mo gbọkanle Maria,
Wundia mimọ́ ni,
Bi mo sìn iyá Jesu,
Emi kò lè ṣegbé. (*bis*)

1

Eṣu ti korira wa,
O fẹ́ mu wa dani ;
Ṣugbọn ewo l'o lè ṣe ?
Maria pẹlu wa !

2

Maria ṣẹgun ẹ̀ṣu,
Ẹṣẹ kò ba a jẹ ;
Ni ẹwà-ìwa rere
L'o duro titi lọ.

3

Enia wà t'o ṣina
L'ẹkọ́ Jesu-Kristi;
Ibinu wọn ti tobi!
Maria bori wọn.

4

Li akokò ikú wa,
Mu ki ọkàn wa mọ́,
K'a ba lè lọ ri Jesu
L'aiyé ti kò n'opin.

---

## *Air :* VERS L'AUTEL DE MARIE

CHORUS

Mo fẹ́, mo fẹ́ gbà ifẹ́ rẹ. (*ter*)

1

Mo bẹ̀ Ọ nigbakugba
Pẹlu igbẹkẹle,
Wundia ireti mi,
Mo fẹ́ gbà ifẹ́ rẹ.

2

Jọwọ, gbà adura mi,
Lati ọrun rere,
Iyá mi daradara,
Mo fẹ́ gbà ifẹ́ rẹ.

3

Awọn ọtá bá mi jà
Lojojumọ́, l'aiyé;
Ran mi lọwọ́, Maria.
Mo fẹ́ gbà ifẹ́ rẹ.

4

Feti si ẹ̀bẹ t'emi,
Wá gbà mi, Maria,
Fun Ọ ni mo tun wipe:
Mo fẹ́ gbà ifẹ́ rẹ.

---

## *Air :* TENDRE MARIE

CHORUS

Maria mimọ́!
Ayâba ọrun,
Alafia ọkàn
Iyá mi dara
Ireti t'emi
Ran mi lọwọ́ titi. (*bis*)

1

Enia t'o jiya li aiyé
Gbà iranlọwọ́ l'ọdọ rẹ ;
Ọkàn rẹ gbọ́ adura tiwa
O sì nti idahùn fun wa.

2

Iwọ tù wa l'inu l'irora
O tọ̀ wa wá li ọsi wa ;
Iwọ l'o ṣẹ ẹ̀wọn t'ẹlẹbi
Lẹhin t'o fi ẹ̀ṣẹ jì wọn.

3

Iwọ jẹ Iyá ti ta!aka,
Ati t'awọn olupọnju ;
Iwọ wá awọn ti o nkúlọ
Lati mu wọn lọ si ọrun.

4

Iwọ l'o ntọju ìwà mimọ́
Ninu ọkàn ti ọmọde ;
Iwọ pa ireti lile mọ́
Ninu ọkàn agbalagba.

5

Emi fi ijiya mi fun Ọ,
Ati inira mi pẹlu ;
Nipasẹ iranlọwọ́ ti rẹ,
Inu mi kò ni bajẹ mọ́.

---

*Air* : O VIERGE DU HAUT (Rossini)

CHORUS

Iyá Jesu, jẹ k'a kesi
Iranlọwọ́ rẹ k'a tọrọ,
Iyá Jesu, jẹ k'a bẹbẹ
K'o lè kọ́ wa l'ifẹ́ mimọ́.

1

Oluwa wa mbẹ pẹlu rẹ :
Alabukún fun ni Maria
Nin'awọn obiri gbogbo,
Alabukún fun sì ni Jesu.

2

Maria l'alaṣẹ mimọ,
Ti Ek'esia katolica ;
On nikan l'o jẹ olôtọ
Ọmọ rẹ̀ mu u duro ṣinṣin.

3

Jesu l'o n'Eklesia wa,
Papa l'o jẹ olori rẹ̀;
L'ọ̀rọ Jesu : « Bọ agutan »
O ndari wa si imọlẹ rẹ.

4

K'awọn t'o ṣina pada wá,
Lati ma gbọ́ ti Papa mimọ́
Gẹgẹ bi ti Jesu-Kristi :
Ki gbogbo wọn wá mọ̀ Maria

---

Air : LAISSE MOI QUITTER CETTE TERRE

CHORUS

Jẹ k'emi fi aiyé yi silẹ,
Mo fẹ́ bá rẹ lọ si ọrun ;
Emi fẹ́ tẹle rẹ, Iyá mi } (bis)
Maria, mu mi lọ }

1

Ṣ'ọrun, lârin awọn Angẹli
Iwọ nlọ, Wundia mimọ́.
Loni gbà adura mi
K'awa lè tọ̀ rẹ lọ s'ọrun.

2

L'ọrun, bi Olori Angẹli,
'Wọ wà lori itẹ́ giga
Ninu awọn enia mimọ́ :
Ọlọrun nikan bori rẹ.

3

Nitori kil'emi kò lè lọ
Pẹlu Iyá mi si ọrun?
Bi akoko ikú mi ba de
Wundia mimọ́, wá pè mi.

4

Aiyé yi k'iṣe ilú t'emi,
Ẹru ikú kò si ba mi.
Bi Iwọ ba fẹ́ ran mi lọwọ́
Ọlọrun yio gbà mi s'ọrun.

## *Air* : BENISSONS A JAMAIS

CHORUS

K'a fọhun kan kọrin
Ọṣù Maria mimọ́,
K'a tún fọhun kọrin
Ọṣù t'o dara julọ. (*bis*)

1

Ọṣù ti a bẹrẹ yi
L'akoko t'a jọpọ ;
A npè e ni l'otitọ .
Oṣù ti Iyá Jesu.

2

Nihin ile mimọ́ ni
Nibi t'o fẹ́ ri wa
Kìṣe loni nikán
Ṣugbọn nigbakugba ni.

3

Alaimọ̀ Ọ lè wipe,
Isinkusin l'a nṣe,
Ṣugbọn kò ma ri bệ
Jesu-Kristi l'o kọ́ wa.

4

L'akoko ti o nkú lọ,
Jesu nipa Joanu
Fi Maria fun wa
B'iyá wa tikalawa.

5

A gbẹkẹle Maria
L'ọ̀rọ Jesu-Kristi ;
Igbagbọ́ wa l'eyi,
Yio mu wa ṣẹgun aiyé.

6

Ẹni t'o nsìn Maria
A sì ma fẹ́ Jesu ;
Mejeji jẹ t'iwa,
Loni, lọla, titi lọ.

---

## *Air* : REINE DES CIEUX

1

Iyá Jesu, fi oju si
Awọn ọmọ t'o fẹran rẹ ;
Tọju ọkàn ti ẹlẹṣẹ,
Fi ara rẹ hàn bi Iyá. (*bis*)

2

Fi etí si adura wa,
Mu alafia wá fun wa.
Titi lailai, ao ranti
Ifẹ́ ati ỏre-ọfẹ re. (*bis*)

3

Fi s'ọkàn wa ìwà rere.
F'ìwà mimọ́ at'ailẹṣẹ.
Pa mọ́ fun wa awọn ôre
T'igbàgbọ́, t'ireti, t'ifẹ́. (*bis*)

4

Iyá má jẹ k'ikú ba wa
Bi a ba wà ninu ẹ̀ṣẹ;
Îwọ kò fẹ́ k'ọmọ rẹ kú
Lati lọ s'ọrun-apâdi! (*bis*)

5

K'awa gbogbo tọkàntọkàn
Fẹran rẹ li ọrun rere,
K'a ma kọrin titi lailai
Orukọ Maria mimọ́. (*bis*)

---

*Air* : CÉLÉBREZ PAR VOS LOUANGES

CHORUS

Angẹli mimọ́, k'ẹ kọrin
Ati yìn li ọrun
Iyá nyin ati t'araiyé
Iyá t'o fẹran nyin.
On jẹ iyá wa pẹlu,
On gbọ́ adura wa.
K'awa mura
K'a ba ọrun
Ṣ'ọkan lati gbe e leke. (*bis*)

1

Maria, Iyá Jesu,
Mo ri l'ọrun rere
Itẹ́ ogo rẹ giga,
Mo mọ̀ agbara rẹ. (*bis*)

2

Angẹli olotitọ
Tẹri wọn ba fun O,
Nwọn sì mọ̀ O n'Iyá wọn
Nwọn gbadura si O. (*bis*)

3

A! Wundia Maria!
Nitori ọmọ rẹ,
Ọla re ti rekọja
T'awọn gbogbo ẹdá! (*bis*)

4

Ṣugbọn lati ọrun wá
Iwọ jẹ Iyá wa,
Iwọ f'oju iyá wò
Ẹni ti Jesu rà. (*bis*)

5

K'awa j'olotitọ titi
Si Ọ, Iyá Jẹsu,
Ati bi ikú ba de
K'o mu wa lọ s'ọrun! *(bis)*

---

*Air* : NOUS VOULONS DIEU

CHORUS

Iyá rere, bukún fun
Igbé t'igbàgbọ́ wa :
A fẹ́ Jesu
To, jẹ Baba wa :
A fẹ́ Jesu
Ọba wa ni! *(bis)*

1

A fẹ́ Jesu, Iyá Wundia!
Jọ! f'etí si adura wa!
A ke pè Ọ, Iyá olufẹ́,
Gbà adura ti gbogbo wa.

2

A fẹ́ Jesu, ninu ile wa,
Ati l'ọkàn ọmọde wa;
Ki Ọlọrun f'ôre-ọfẹ rẹ̀
On agbara fun dede wọn!

3

A fẹ́ Jesu l'aiyé wa gbogbo
K'o wá tọju awọn iṣẹ́
Ti ọwọ́ wa, ati iyè wa,
K'a ba lè sọ di ayanfẹ́.

4

Onigbàgbọ́, t'ifẹ́, t'inu wa
K'a jumọ ṣ'ileri loni
Pe Maria yio jẹ Iyá wa
Jesu, Baba on Ọba wa.

---

## *Air :* UNIS AUX CONCERTS DES ANGES

CHORUS

O Maria, Iyá t'emi,
Iwọ n'igbękęle mi ;
Ran mi l'ọwọ́, f'ọ̀na hàn mi
S'ile Baba mi l'ọrun.

1

Ave, ave, ogo ọrun,
Ayåba ti Angęli,
Iyá tiwa alagbara,
Asęgun ęlęgbara.

2

Awọn ọmọ rę olôtọ,
Lọdọ rę ję isimi ;
Orukọ rę nikanṣọṣo,
F'itara si ọkàn wọn.

3

Iwọ ni, Maria mimọ́,
Igbalà, ogo Israel ;
Iwọ ti nwò wa lat'ọrun
Nigbati a wà l'ęsę.

4

Nibigbogbo orukọ rę,
Ọmọ rę gbogbo nkọrin ;
Nwọn mọ̀ bawo ni Maria
L'aṣę, l'agbara fun wa.

5

A bę̀ Ọ, Maria mimọ́,
Nipa Ọmọ rę, Jesu,
Bi awa ti kunlę nihin,
Mu wa k'a lè ję tirę.

---

## STABAT MATER

1

Li omije, l'ibanujẹ,
Iyá duro l'ęsę igi,
Nibi t'ọmọ rẹ̀ njiya.

2

Lęhin imi ẹ̀dun t'opọ̀,
Lęhin ainitunu rara,
Idà oró gún u l'ọkàn.

3

Olubukun ìyá Jesu,
Ti ni inu t'o bajẹ to
Fun oniruru ìya!

4

Kò s'isimi, kò s'alafia
Fun iyá olinure jù,
T'o nri ọmọ l'irora!

5

Enia wo kì yio sọkun,
Ti o ba ri Iyá Kristi
Li ọwọ́ ipọnju yi?

6

Tabi tani kì yio ṣânu
Fun iyá t'o dara tobẹ,
T'o sì ba ọmọ npin yà?

7

O ri pe Jesu nwahalà,
Nkerora li ònа gbogbo,
Fun ẹ̀ṣẹ ara ti rẹ̀!

8

O nwò ọmọ rẹ̀ olufẹ́
T'o ndâkú lọ l'ibinujẹ,
T'o kú tán b'ẹni egbé!

9

A! Iyá mi, Ori ifẹ̀,
Mba ti fẹ́ ba O kânu pọ,
Mba ti fẹ̀ da omije!

10

Mba ti fẹ́ ki inu mi kún,
Fun mimọ́ ifẹ́ s'Ọlọrun,
Ki nlè wù O nidaju!

11

Iyá mimọ́, emi mbẹ̀ O,
Fin ọgbẹ ti Jesu-Kristi
Li inu mi titi lọ.

12

Pin fun mi ninu ijiya
Ti ọmọ rẹ Oluwa wa
Ẹnit'o rà wa pada.

13

Mu ki mba O kânu pupọ,
Kì nṣajò ijiya Kristi
Nijọ́ aiye mi gbogbo!

14

L'ẹsẹ agbelèbu Jesu,
Mo fẹ́ lati ba O ṣ'ẹgbẹ,
Lati ba O kero'a.

15

Wundia awọn ailabawọn,
Ṣe isùru, sá gbọ́ t'emi,
Jẹ ki ntù O l'inu tán!

16

Tún jẹ ki nranl'ikú Jesu
Ati ikerora gbogbo,
Lati jere t'ẹ̀jẹ rẹ̀.

17

Ma jẹ k'iná jó mi l'iná,
Wundia, ṣè alagbawi mi,
L'ijọ́ idájọ ti mbọ̀.

18

Nigbati ara mi ba kú,
Mu ki ọkàn mi k'o wá jẹ
Ogo ti ọrun rere.

AMIN.

## *Air* : FAIBLES MORTELS

1

Lasan, lasan, èṣu on aiyé
Binu si wa, Iyá mimọ́ ;
Awa, ọmọ rẹ, kò ni foiya
Rara lẹhin asia rẹ
Ipá rẹ, Iyá, l'agbara wa,
Ogo rẹ ni anfani wa ;
Awa kì yio dẹkun pè Ọ
Ni Iyá iṣẹgun, ayâba orilede.

CHORUS

Bẹni, Iyá Jesu, pẹlu asia rẹ
Nigbakugba,
Nigbagbogbo,
Awa, Ọmọ ogun rẹ,
A ma ṣẹgun ọ̀tá
T'o buruju,
Nipataki.
T'ọpagun rẹ, Maria, s'ọkàn wa.

2

Asia mimọ́ ti Iyá Kristi !
Inu wa dùn lati jẹri
Pe awa fẹ́ tẹle'pasẹ rẹ,
L'iyè ati l'ikú titi,
Ati t'ijọ́ ologo ba de,
Iyá Wundia yio sì gbọ́
Igbé t'a ma kigbé s'oke :
Maria olubukun ! Iwọ l'Iyá iṣẹgun !

## Air : SANS MON AMOUR, LA VIE EST BIEN AMÈRE

1

Lais'ifẹ́ mi, isimi tôtọ kò si ;
Ẹnikẹni t'o fẹ́ j'alafia,
Iṣẹ́ rẹ̀ ni lati ranti iyá rẹ̀ *(bis)*
Nitorinâ má gbagbe mi. *(bis)*

CHORUS

K'a gbagbe rẹ, gbagbe rẹ ! Iyá rere,
Awa kò fẹ́, a kò fẹ́ lai !
Jẹ k'a kọrin laisimi titi d'ikú,
Iṣeun rẹ at'ifẹ́ rẹ. (*ter*)

2

Lati ọrun emi mo bojuto nyin,
Mo pa nyin mọ́ ninu ìwà mimọ́ ;
Emi ṣọ nyin li akoko idanwò *(bis)*
Nitorinâ má gbagbe mi. *(bis)*

3

Ti Ọlọrun ba mura lati gbẹsan
Lori ẹnyin, mo bẹ̀ Ẹ k'o dakùn,
K'o sì dari ẹ̀ṣẹ ji nyin l'otitọ. *(bis)*
Nitorinâ má gbagbe mi. *(bis)*

4

A ti pèse ayọ̀ fun ni l'ọrun :
Mura lati wá jẹ alafia
Ti olufẹ́ yio ni, t'o ba tẹle mi. *(bis)*
Nitorinâ má gbagbe mi. *(bis)*

---

## *Air* : O MÈRE CHÉRIE !

CHORUS

Iyá Ọlọrun mi,
Nigbawo
L'o mu mi lọ si ọrun
Lọdọ rẹ ?

1

Iyá mimọ́, Iwọ ti fẹran mi to !
Ironu yi kún ọkàn mi f'ayọ̀ ;
Ibanujẹ kì ô lè si fun mi mọ́ :
Ifẹ́ tirẹ mu alafia wá.

2

Nigbawo ni, Iyá mimọ́ Ọlọrun,
Mo lọ simi li ọkàn rẹ l'ọrun ?
Nisisiyi mo fẹ́, Maria mimọ́,
Kọrin ogo ati ifẹ́ tirẹ.

3

Ninu ewu, li ọkàn mi ba bajẹ,
Orukọ rẹ ituninu wá.
Bi a bere li ọwọ́ rẹ, Maria,
Oluwa yio ran ôre-ọfẹ́ wá.

---

## *Air* : TRIOMPHEZ REINE DES CIEUX

1

K'o ṣẹgun, Iyá ọrun !
K'ẹdá gbogbo, k'o yìn Ọ l'ogo ;
K'o ṣẹgun, Iyá ọrun !
Nigbagbogbo, nibigbogbo !

K'ahọn wa kọrin yìn
Maria, Iyá wa
K'ifẹ́ ti ọkàn wa
Sì ran wa lọwọ́!
Lati gbe Iyá Jesu ga
Ati lati yìn I logo!

2

L'ọjọ́ yi l'o yẹ k'a yìn
Iwà rere Maria mimọ́,
L'ọjọ́ yi l'o yẹ k'a yìn
Awọn ôre at'ifẹ́ rẹ̀.
Lojojumọ l'a ngbà
Ore ati ânu
Nigbagbogbo l'a nri
Iranwọ pupọ;
L'ọwọ́ Iyá Ọlọrun ni,
L'a nri ohun rere gbà.

3

Ki orin ẹnu ti wa
Ṣe iranti ọ̀pọ ôre rẹ,
K'iranti iṣeun rẹ
Kún inu wa fun ayọ̀ nla.
Ọrun ati aiyé
T'o fẹ́ lati wù U
Jijadu lati yìn
Awọn ôre rẹ;
Awa ọmọ rẹ, Iyá wa,
A ha lè gbagbe rẹ bi?

4

A mbẹ̀ Ọ, Iyá Jesu,
Jẹ k'a tẹle ọ̀na otitọ,
A mbẹ̀ Ọ, Iyá Jesu,

K'o pa wa mọ́ li ọkàn rẹ.
K'o f'iranlọwọ re
S'odì si ọtá wa.
K'o sì ṣ'amọna wa
L'ọ̀na igbàlà
K'iwà ailẹṣẹ t'o wù Ọ.
D'opin aiye wa l'adé.

---

*Air :* SALUT, O VIERGE IMMACULÉE

CHORUS

Iyá giga ninu obiri gbogbo,
Ran ni l'ọwọ́ l'akoko idanwò.

1

Ave, ave, Wundia mimọ́ !
Ave, 'rawọ́ titàn owurọ̀ !
Ẹni ti ẹdà oniẹmi
Kò ti ṣe bẹbẹ ri lasan.
Gbadua wa, gbadua wa, ọmọ rẹ,
Ṣọ wa, tì wa lẹhin, lat'ọrun wá.

2

Nigba ti a fẹ́ kuro n'ile
Ibi t'alafia gbé wà,
Ibi ti, li iranlọwọ rẹ,
Iṣọ́ wa s'Oluwa rọrun.
Nigbanâ gan, ọtá yio ṣe kọlu wa
A sì mu wa lọra l'ọ̀na ofin.

3

Kuro ninu ewu aiye yi.
Wô ! bi ẹmi wa ti simi !

Ṣugbọn ọfùfu nla t'o ndide
O ndẹruba a ni pupọ.
A ! gbọ́ ti wa, Maria olubukún !
Ni iwọn ḅi a ti gbẹkẹle Ọ !

4

Iyá, awa bẹ̀ Ọ, ṣe sùru,
Wá tọju wa nigba kẹhin ;
Ba wa ṣe l'ọdọ Onidajọ
Nijọ́ ti a ba wa wijọ :
Mu k'o gba wa l'ọwọ́ iṣeun rẹ nla
Lọ sinu ẹgbẹ rere Ọlọrun.

---

*Air* : J'IRAI LA VOIR UN JOUR

CHORUS

L'ọrun, l'ọrun, } *(bis)*
Ni ma ri iyá mi ! }

1

Nijọ́ kán ma lọ ri i !
L'ọrun rere, ilú mi,
Bẹni emi o lọ ri
Maria, ifẹ́ ni.

2

N'ijọ́ kán ma lọ ri i !
Igbe ireti mi ni,
T'o tù ọkàn mi ninu,
L'otoṣi aiye yi.

3

N'ijọ́ kán ma lọ ri i !
Ma ba angẹli ṣọkan,
Lati yìn iyá Jesu
Ati lati gbé e ga.

4

N'ijọ́ kán ma lọ ri i !
Ma lọ sumọ itẹ́ rẹ̀,
Lati jẹ alafia,
Ere ti ifẹ́ mi.

5

N'ijọ́ kán ma lọ ri i !
Wundia ailẹṣẹ yi,
Emi o tele tọ̀ ọ lọ
Lati gbà adé mi.

6

N'ijọ́ kán ma lọ ri i !
Ma fi aiye yi silẹ
Lati ri iyá Jesu,
Isimi, ayọ̀ mi.

*Air* : O MA REINE, O VIERGE MARIE

CHORUS

Iyá mi, Wundia Maria,
Mo f'ọkàn mi fun Ọ ;
Niwọn gbogbo ọjọ́ aiye mi
Emi fẹ́ j'ọmọ rẹ.

1

Mo f'ara mi fun Ọ, iyá mi,
Mo sì gbẹkẹle Ọ ;
Iwọ Maria, gbọ́ ẹ̀bẹ mi,
Má ṣe kọ̀ mi silẹ. } *(bis)*

2

Mo f'ifẹ́ at'ọkàn mi fun Ọ,
Loni ati lailai.
Iwọ Maria, f'ojurere,
Wò emi ọmọ rẹ. } *(bis)*

3

Mo fun ọ ni ireti temi,
Ati'ifẹ́ inu mi,
Iwọ Maria, tù mi ninu
Ninu ijiya mi. } *(bis)*

4

Mo fun ọ ni oju ikẹhin
T'ọjọ́ ikẹhin mi ;
Maria, jẹ ki emi lè kú
Ni tifẹ́ Ọ lailai. } *(bis)*

5

Ogo ni fun Oluwa Jesu
Lailai, nibigbogbo ;
Ifẹ́ at'iyìn fun iyá rẹ̀
L'ọrun ati l'aiye. } *(bis)*

## *Air* : MÈRE DE L'ESPÉRANCE

CHORUS

Iyá ti ireti wa,
T'o l'orukọ didùn
K'o dâbobo ijọ́ wa,
K'o gbadua fun wa.

1

B'ẹ̀ru at'ibanujẹ
Mba gbogbo ọkàn wa,
K'o tún fun wa li ayọ̀
At'ibalẹ-ọkàn.

2

Iwọ mu ìji tutu,
Riru omi pẹlu,
Iwọ ṣe tọ́ ọlọkọ̀
De ibi ebute.

3

Ran iyanju wa l'ọwọ́
Lati oke ọrun ;
K'o wa tọju ọkọ̀ wa
De ebute ọrun.

4

L'ọjọ́ t'ibinujẹ pọ̀ :
Gbà wa kuro l'ewu ;
Ba wa ọmọ ti rẹ ṣe
K'a ṣẹgun ọtá wa.

5

Ṣ'òbi wa l'ọkàn lile ;
K'o gbẹ omije wọn ;
Fun wọn ni alafia,
Iyá olutunu.

6

Ṣamọna ologun wa.
Sibi ọ̀na ogo ;
K'o fun wọn ni iṣẹgun
Lori awọn ọtá.

7

Bi wọn ba f'igboiya jà,
Nitori ilú wọn ;
Bi wọn kú nitori rẹ,
K'o d'ẹmi wọn l'adé.

---

*Air* : CHRÉTIENS QUI COMBATTONS

CHORUS

Wò ! Maria, iyá iṣẹgun,
Ti o bori èṣu loni,
K'a tún kọrin ogo rè,
K'a tún yìn ifẹ́ rẹ̀. (*ter*)

1

Ẹnyin Kristiani, t'o njá ija igbagbọ́,
Ẹ jẹ k'a ranti lai, larin ipọnju wa,
Pe a ni iyá kán, t'o mbẹ li ọrun rere,
Ẹnili apá rẹ̀ yio lè dâbobo wa.

2

K'a gbẹkẹle e nikan, k'a gbojule e nikan;
K'ọkàn wa fẹran rẹ titi d'oju ikú;
K'awa sì kigbe pe orukọ rẹ t'o dara.
Lati m'ọkàn wa le, l'akokò idanwò.

8

Wunida ailẹṣẹ, t'o kún fun ôre-ọfẹ,
F'ôre ọwọ́n jù kún awọn itọrẹ rẹ.
Lẹhin 'jọ́ aiye wa, t'o kún fun ìwa rere.
Jẹ k'awa, ọmọ rẹ, lè de ọrun rere.

4

Fun aw'ọmọ rẹ ni agbara ati àiya,
Igboiya gbigbona t'o ti dan iná wò,
T'o sì mura giri, bi ìja ọtá ba de,
Lati ru ara wa l'ẹbọ si Ọlọrun.

## *Air :* L'OMBRE S'ÉTEND SUR LA TERRE

CHORUS

Wundia Olutọju,
T'o jẹ ireti wa,
Fetisi adua wa,
Adua jẹ orin alẹ.

1

Okunkun fẹ yi aiye ka,
Wò ! ọmọ rẹ pada bọ
Wá sọdọ rẹ, iyá wa mimọ ;
Dâbobo wa, l'oru yi !

2

L'owurọ ki ôrun to là,
A ti kunlẹ l'ẹsẹ rẹ ;
A tún pada wá si ọdọ rẹ,
Lati bère âbo rẹ.

3

Iyá rere, k'o tọju wa,
Nitori ti ọtá wa
T'o fẹ lati mu wa da ẹṣẹ
Yi 'ra wa ka laisimi.

4

Igbà ewu ti èṣu fẹ,
Ni akokò okunkun.
Wò ! on mbọ ni pẹlu ọfà rẹ
Lati fi pa ọmọ rẹ !

5

K'ẹṣẹ gbogbo jina si wa,
Ati alá buburu :
Iyá áilẹṣẹ fi iyesi,
Dâbobo wa l'oru yi.

6

K'o fun wa ni angẹli kán
Lati tọju wa l'oru ;
On yio kọrin iyìn pé si O,
Yio sì f'fẹ pa wa mọ.

7

L'abẹ âbo apá ti rẹ
A o simi l'alafia.
K'awa lè jẹ olotitọ rẹ
T'ọsan t'oru titi lai.

### *Air* : ASTRE PROPICE AU MARIN

CHORUS

Mo fi ara mi fun Ọ;
Iyá Jesu, ran mi l'ọwọ́.
Mo yàn Ọ bi alâbo mi,
Mo sì fẹ́ Ọ titi lai.

1

Fetisi adura mi;
Fi ipá rẹ s'odi s'èṣu;
K'o sì jẹ afọnahàn mi
Lati lọ s'ọrun rere.

2

K'emi lè fẹ́ Ọ julọ
Tún fun mi l'ọjọ́ ewe mi;
Lat'oni lọ k'ìwa mimọ́
Sì jẹ ohun ifẹ́ mi.

3

Fun mi l'ìwa rere rẹ;
K'ọkàn mi si dabi tirẹ;
K'o fun mi l'ifẹ́ rẹ mimọ́
Lati fẹ́ Jesu-Kristi.

4

Nigbati ọba ọrun
Wá simi ninu ọkàn mi,
Iyá mimọ́, jẹ k'ifẹ́ mi
Fun Oluwa mi pọsi.

5

Nigbat'aiye buburu
Fẹ́ fi afẹ́ rẹ̀ tàn mi jẹ,
Ti mo sì fẹ́ rufin mimọ́,
Wá lati ran mi l'ọwọ́.

6

Iwọ jẹ alâbo mi;
Ọmọ rẹ sì jẹ ọba mi;
Ṣugbọn yio dajọ mi pẹlu:
Nigba nâ ṣipẹ̀ fun mi!

7

Tọju mi t'ọsan t'oru,
K'o sì pa mi mọ́ ni mimọ́,
K'emi lè ri Ọ n'ijọ́ kán
L'ọdọ ọmọ rẹ Jesu.

## IMMACULATA CONCEPTIO

*Air :* Oui, je le crois

CHORUS

Emi gbagbọ́, emi gbagbọ́
Pe iyá Jesu-Kristi
J'alailabawọn ẹ̀ṣẹ,
Ati lailai Wundia,
Nip'ânu Ọlọrun.
Papa l'o kede bệ,
Ifẹ́ inu wa sì kún.
Mo gbà a gbọ́; mo gbà a gbọ́.

1

Eṣu kò lagbara lori iyá Jesu ri.
A loyún Maria lailẹṣẹ akọṣẹ;
O pa ìwa nâ mọ́ niwọn gbogbo aiye rẹ̀.
Jẹ k'a gbà otitọ yi gbọ́.

2

Nipa pipè ọ ni alailabawọn ẹ̀ṣẹ,
Ohùn ti ọkàn wa l'awa ti fetisi.
Loni o f'ifẹ́ wa at'igbagbọ́ wa fun Ọ,
Iyá wa olinu rere.

3

Iwọ Eklesia, ohùn ti Jesu-Kristi,
T'o fi oyè yi kún ti iyá Ọlọrun,
Gbé oju rẹ s'oke, yio bori gbogb'ọtá rẹ
Nipa iranwọ Maria.

4

Iyá Jesu-Kristi, jẹ k'ọmọ rẹ Ọlọrun
Sọ fun wa n'ijọ́ nâ t'a o de ọdọ rẹ̀
Pe, ẹnyin t'o ṣiṣẹ́ lati gbé iyá mi ga.
Ẹ wọ̀ inu ijọba mi!

5

Maria, ranti pe nipa bibori èṣu,
Aiye d'ijogun rẹ, a si di ọmọ rẹ ;
Jesu mu Ọ joko lori itẹ́ lọdọ rẹ̀
K'iwọ jẹ alagbawi wa.

---

*Air* : C'EST LE NOM DE MARIE

CHORUS

Orukọ Maria ni
Ti a ṣ'ọdún rẹ̀ l'oni ;
Jẹ k'a jumọ kọrin yìn
Orukọ ifẹ́ yi.

1

Orukọ iyá wa ni,
Ọmọde, ẹ kọrin,
K'a da ọkàn wa pọmọ́
Orin wa lati wù u.

2

Orukọ agbara ni,
Orukọ ayọ̀ ni ;
Ṣugbọn lailai ânu rẹ̀.
Rekọja ọlá rẹ̀.

3

Orukọ iṣẹgun ni,
Ifoiya èṣu ni.
O sì fun wa l'agbara
Lati ṣẹ èwọn wa.

4

Orukọ ireti ni ,
Fun awọn ẹlẹṣẹ,
Ami ìwa ailẹṣẹ
F'awọn olododo.

5

Kò si nkan t'o lagbara.
T'o sì dùn jù on lọ,
Ọrun fẹ́ lati gbọ́ ọ,
Aiye fẹ́ lati yìn i.

6

Ki orukọ iyá mi
L'opin ọjọ́ t'emi
Je gbogbo adura mi
At'iran l'ọwọ́ mi !

---

# IFIHAN



## ORIN MIMỌ

### A




Alençon. — Typographie E. Renaut-De Broise.